# MAXAAN U DOORTAY AL-QAACIDA ?

Waxaa Qoray Sheekha Shahiidka :

**Abii Muscab - Muxamed Cumayr AlKalawi**

Allah Shahaadada Ka Aqbalo

Waxuu Ku shahiiday duqayn ay ameerikaanka ugu geysteen waadiga rafd ee wilaayada shabwah subaxnimada khamiista 7/1/1431

# MAXAAN U DOORTAY AL-QAACIDA

**Waxaa Qoray**

**MUXAMMED CUMEYR AL-KALAWI AL-CAWLAQI**

**Allah u Naxariisto**

**"Waxuu Ku shahiiday duqayn ay ameerikaanka u gaysteen waadiga rafd ee wilaayada shabwah subaxnimo khamiis 7/1/1431"**

**1431H / 2010M**

**DAABACAADDA KOOWAA**

## WAXAA SOO GUDBIYAY AL-AMIIR AL-SHEEKH ABII BASIIR NAASIR AL-WAXIISHI - ALLAHA DHOWRO

**بسم الله الرحمن الرحيم**

Mahadoo dhan waxey u sugnaatay Alle, naxariis iyo nabadgalyo nabigeena dushiisa ha ahaato.
Intaa ka dib:
Qoraaga – Allaha u naxariistee- waxa uu Sheekheena Abuu Cabdu-raxmaan ka dalbaday inuu kitaabka soo bandhigo, sheekheenana aniga ayuu ii xilsaaray inaan soo gudbiyo, si loo fuliyo ballanta shahiidka, xaqiisana aan u qirno, oo aan uga mahad celinno dadaalkiisii.
Waxaan oranayaa : *weedhaha ugu run sheega badan iyo mabaadi'da ugu qiimaha badan waa kuwa dartooda dhiiggu u daato , wadadeedana naftu ku go'do , raadinteedana cimrigu ku dhamaado.*
Sheekh muxamed cumeyr wuxuu ku cadeeyay qoraalkiisa uu ku qoray dhiigiisa , weedhahaan uu qoray ee aanu akhrineyno -geeridiisa kadib - waana waxa uu sheekha ku xasilay , ruuxdiisana aamintay . Habeeno badan ayuu baaris ,daalacasho ,dood wadaag uu sameeyay inta uu ku guda jiray raadinta cilmiga sharafta leh taasoo gaadiidkeedu ahaa raacidda runta iyo ka tagida ku dayashada dadka, iyo bidca abuurida isagoo ku dhaganaa daliilka una khaalis yeelay Allah, kuna camal falay wixii uu aaminay.
wuxuu i xasuusiyay sawirka meydka sheekha-isagoo dhiigu hareeyay jidhkiisa oo idil , mana arag dhiig saafi ah sidiisa oo kale– meydka Ash-shahiid sheekh Ludhfi Baxar – kaasoo ku weeraray safaarada mareykanka uu ku leedahay Sanca gaarigiisa ooy waxyaalaha qarxa ka buuuxeen iyo suunkiisa oo isna waxyaalo qarxa ay ku xirnaayeen . Labada geesi ee wada shahiiday ( sheekh maxamed cumeyr iyo sheekh ludhfi) waxey tiigsanayeen mareykanka.
Allaa mahad leh ducaadeena (culimadeena) iyo sheekhyadeena waxey taagan yihiin safafka hore ee jihaadka ayagoo dadka dhiiri galinaya, wax baraya oo misna jihaadaya, xitaa shahaada qaadanaya oo Alle dartii u dhimanaya.
sidaasi waa xaalka culimadeenii kuwoodii hore iyo kuwooda dambe, waana wadadii rasuulkeena naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee oo culimadiina ay dhaxleen. Diinteena ma qabto culumo fadhiid ah oo aan diinta u gargaareyn, mana maleyneyno in ay jiraan culimo aanan jihaadeeynin , naftoodana aanan ugu sheekeyneynin iney duulaan tagi doonaan, cagahooda u booroobin wadada Alle darteed hal jeer xitaa, maskaxdana aysan aqbaleynin inuu soo marayo waqti aan jihaad jirin.

Rasuulkeena naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee wuxuu inoo sheegay in jihaadka uu socon doono ilaa qiyaamada la gaarayo" Kama suuleyso (lama waayayo) koox ka mid ah umadeyda iney ku taagnaanayaan amarka Alle, uusan dhibynin qofka hoojiya ama khilaafa iyaga, ilaa uu ka yimaado amarka Alle ayagoo sidaas ku sugan" waxaa wariyay Muslim .

Hadaba, qofkaan jihaadin waa fadhiid ( jihaadka ka haray) ama waa munaafiq, ama hoojiya ( dhagarow ah ) ama waa qof cudur daar leh, intaa waxaan ahayn ma jiro.

Wuxuu doortay sheekh Muxammed Cumeyr wadadii rasuulka Alle naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee. Wuxuuna soo celiyay sidii lagu yaqiinay Culimada iyo Ducaadda ee ahayd: wuxuu ka qeyb galay dagaal hebel, wuu dagaalamay, wuu diyaar garoobay, wuu shahiiday, calaamadahaas oo lagu diiwaan galin jiray ( Qori jiray) kutubtii laga qorayay Saxaabadii karaameysnaa ( Wuxuu ka qeyb qaatay duullaamada dhammaantood, wuu dagaallamay, wuxuu ka qeyb galay furidii Shaam, Ciraaq, wuu shahiiday. ) sifooyinkaasi waxaa laga waayay kutubta cusub, kamana heleysid, waxaana batay dhimashada firaashka korkiisa lagu dhimanayo sida hasha geela ay xeradeeda ugu baqtido, ileen indha fuleyo ma libdhaane.

Sheekh Cumeyr waxa uu doortay inuu kamid noqdo Alqaacida, sababaha uu u doortayna wuxuu ku sheegay kitaabkaan,wuxuuna soo bandhigay ku socoshada mujaahidiinta ay suocdaan kitaabka Alle iyo sunnada, iyo xaalkii kuwii wanaagsanaa ee horey usoo maray umada, wuxuuna gaaray natiijo uu gaari lahaa qof walboo xaqa baara, naftiisana urun sheega, maadaama wadada mujaahidiinta ay tahay midii ay ku sugnaayeen Saxaabada -Alle haka wada raalli noqdee.

Sheekha waxa uu u soo bandhigay fikrada qaab fudud, dhib iyo adeegna toona laheyn , qodob walbana wuxuu ukeenay daliil kitaab iyo mid sunnada ah, waxa uuna isbarbardhig ku sameeyay sidey umadda ahaan jirtay iyo sidey maanta tahay, dadkii hore sideey ahaayeen iyo sidey isu badaleen dadka dambe. Waxa uu cadeeyay dadka dambe arinkoodu inuusan hagaageyn jeer ay ka raacaan waxey jideeyeen dadkii hore ee suubanaa sida saxaabadii iyo taabiciintii-Alle hakawada raali noqdo dhamaantood-, " Islaamku waxa uu ku billowday qariib ( qaab dadka ay layaabayeen inta heysatana ay yareyd ) wuxuuna ku laaban doonaa qariibnimada ( waxaa yaraan doona inta heysata ama u gargaareysa), ee laanta janno waxey u sugnaatay kuwa qariibka noqdo" .

Waxa uu doortay Al-qaacida maxaa yeelay wuxuu fahmay in cilmiga dhaqan galintiisa ay lagama maarmaan tahay, hadal badanna uusan wax tareynin hadaan ficil lagu darin.

**Waxaan niri dhageystayaashu wax badan bey maqleene**
**Seefaha u banneeya Minbarada**
**Seefta ayaa ka run sheeg badan Kutubta**
**Kala saaridda Dhabta iyo dheeshasha**

Waxa uu doortay Al-Qaacida , umana uu dooran ragga alqaacida ku jira dartood ama dalalka ay kasoo jeedaan, balse waxa uu u dooratay waa wadada ama manhajka wanaagsan ee alqaacida ay ay dooratay kuna socoto, kuna shaqyso wax kalena aysan ku darin.
Sheekh Muxammed Cumeyr waxa uu doortay badqabka manhajka haba lagu waayo nafaf badane.
Sheekha waxa ugu danbeeyay ee uu doortay waxey aheyd Shahiidnimo [ku dhimasho jidka alle] inaguna waxaan u qireynaa: faafidda dacwadiisa iyo u adeeggiisa islaamka waxa uu ka billowday halka noloshiisa ay ku ekeyd laguna dilay.

**Muunan dhiman qof Alle dartii u dhintay,**
**Nolosha waxey uga bilaabataa halka uu cimrigu ku dhamaado.**
Shahiididda madaxdeena iyo culimadeena waxa ay cadeyneysaa run ahaanshaha dacwadeena iyo manhajkeena

Alle ayaa ugu cilmi badan uguna ximkad badan, Mahad iyo ceeb ka hufnaan alle ayay u sugnaatay, alle mooyee allaah kale ma jiro, dambi dhaaf iyo towbad adigaan ayaan ku waydiisanayaa.

**waxaa qoray kii jeclaa culimada, shuhadada**

**Abu Basiir Naasir Al-waxiishi**

**24 Rabiicul Awal 1431 ee Hijrada.**

**Jaziirada Carabta.**

**Waxaa soo gudbinaya Sheekh Baraa Al-cawlaqi**

**بسم الله الرحمن الرحيم**

Mahadoo dhan Alle ayay u sugnaatay, naxariis iyo nabad galyana korkiisa ha ahaato rasuulka alle. Inta ka dib:

Nimcooyinka Alle siiyo adoonka waxaa ka mid ah in la waafajiyo la saaxiibida qof xaqa ku taagan
hankiisu sarreeyo ( meel sare tiigsanayo) , xaqa sheegaya oo ku camal falaya  wax badanba haku qaadatee, Alle aan uga baqeyn eedeeye eediisa , Alle ku raali galinaya carada dadka, dadkana aan ku raali galineynin carada Alle.

Sidaa ayuu ahaa Sheekh Abuu Muscab Alle haka raali noqdee intaan aqiinay, in ka badan toban sanana luma aan arag waxaan ka ahayn wanaag, run sheegid, aamin, niyad u hayn waxbarsho iyo wax barid, aad u jeclaansho dacwada, u hurid danahiisa diintiisa, aan ahayn u hure diintiisa dantiisa,

taana waxaa cadeyn u ah inuu naftiisa u huray doortayna dhulka dagaalka si uu ugu gargaaro diintiisa, maxaa ka qaalisan nafta oo la huraa! taageeriddiisa waa uu muujistay, iney run tahayna waxa uu ku caddeeyay dhiiggiisa nadiifka ah iyo noloshiisa ahyd mid xasilloon. Wanaagiisa Alle ayuu ka sugnaaday,  Ajarna Alle ha siiyo, imisa ayuu u rafaaday inuu baaro xaqa kuna dhaganaado, waxaa iska fogeeyay kii dhawaa iyo kii dheeraa markuu wadada saxda ah qaaday ,dibadana usoo saaray qarin la'aan mujaahidiinta guud ahaan,  gaar ahaan alqaalcida in ayy yihiin qolada guuleysan doonta taasoo aanan ka tageynin iney u dagaallameyso diintan ilaa kooda ugu danbeeya uu la dagaallamo Masiixu Dajaal.

Arinkaa kama aysan raalli noqon wadaad xumayaasha ka agdhow boqorrada, baadinimada dadka ugu yeera, ahna kuwa dadka ugu liita, waxaa ugu wacan waa ka baqashada ay ka baqanayaan madaxda dowlahada.

Alle wuxu quraanka ku leeyahay "

**{إِنَّمَا ذَلِكُمُ الشَّيْطَانُ يُخَوِّفُ أَوْلِيَاءَهُ فَلَا تَخَافُوهُمْ وَخَافُونِ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ}**

"Kaasi waa sheydaan wuxuu idinku cabsi galin awliyadiisa (saaxibadiisa) haka cabsanina ee aniga iga cabsada hadaad tihiin Mu'miniin" Aali cimraan 175

Guul iyo shahaado Alle dartii baa kuu sugnaatay Abuu Muscabow fadligaasi iyo sharafkaasi ballaaran. Xaqa ayuu soo bandhigay markey dad badan qariyeen, sidaa ayaan u rajeyneynaa alle ayaase og waxa uu yahay. Guul ayaa kuu sugnaatay Abuu Muscabow, noloshaada dhamaanteed waxey ahayd adeecidda Allah, qeyr looga dayade, dhimashadaadana waxey ahayd shahiidnimo wadada Alle dartii
Mana oraneyno sideey Munaafiqiinta dhahaan xili walba

**{الَّذِينَ قَالُوا لِإِخْوَانِهِمْ وَقَعَدُوا لَوْ أَطَاعُونَا مَا قُتِلُوا قُلْ فَادْرَءُوا عَنْ أَنْفُسِكُمُ الْمَوْتَ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ}**

**"**waa kuwa ku yiri walaalahooda (munaafiqiintu) ayagoo iska fadhiistay, haddeey warkeena yeelli lahaayeen lama dileen waxaad dhahdaa ka dhowra naftiina geeri hadaad run sheegeysaan" Aal icimraan 168

balse waxaan leenahay

**{مِنَ الْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا مَا عَاهَدُوا اللَّهَ عَلَيْهِ فَمِنْهُمْ مَنْ قَضَى نَحْبَهُ وَمِنْهُمْ مَنْ يَنْتَظِرُ وَمَا بَدَّلُوا تَبْدِيلًا}**

**"**Mu'miniinta waxaa ka mid ah rag ka run sheegay waxey Eebe kula ballameen, waxaa ka mid ah mid gutay ballankii (la dilay) waxaa kaloo ka mid ah mid sugaya mana aysan baddalin " Axzaab 23
waxaad moodaa inaan arkayo isaga iyo intii la jirtay markey diyaarada mareykanka duqeyneysay ayadoo gacan iyo howl fududeyn ka heleysa xukuumada ridada ah ee Cali Cabdalla Saalax,waxaadba moodaa in lagu duqeynayo Sawaariikhda Kuruuska loo yaqaanno iyo qunbulado, iyaguna ay cod dheer ku wada leeyihiin 'Allaha kacbada taagay ayaan ku dhaaranee waanu guuleysanay, Allow na oofso si aad nooga raali noqoto, Alle ha u naxariisto Sheekha iyo intii la jirtayba, Abaa Saciid, Abaa Qasuurah, Abaa Xafsa, Abaa Baraa.

Hanbalyo ayaa u sugnaatay maadama ay wadada alle ku shahiideen, Allah ayaan kula balan galeynaa in aan ka aar gudan doonno Mareykanka iyo Gaashaanbuurtiisa, gaar ahaan xukuumada murtadada ah ee Aswad al canasiga yamaneed, ciidamadiisana waxaan ku leenahay: Anaga iyo idinka nama dhex yaallaan waxaan ka ahayn dhiig daadin iyo madax goyn inta aad ciidan tihiin Dhaaquutkaasi, Mar dhawna Arintaa indhihiina ayaad ku arki doontaan, Allah idankii.

Allaha u naxariisto sheekha waxuu ahaa mid ku jihaaday naftiisa, maalkiisa ,carrabkiisa iyo qalinkiisa, lama dilin ilaa uu ka qeyb qaatay dagaallada qaarkood ee lala galay ciidamada (Dowlada), in badan ayuu wacdiyadiisa ku difaacay mujaahidiinta, Shubhooyinka lagu durana ka difaacay, dadkana ku booriyay iney u gargaaraan mujaahidiinta kuna biiraan, waxaana ka mid ah kitaabkiisa ( Maxaan u doortay alqaacida ) oo intuusan dhameynba uu Alle u doortay inuu daris la noqdo ( Shahiido), waa arrin dhammaadkiisu uu Miski ahaa.

Waxuu iisoo bandhigay kitaabka si aan ugala qeyb qaato, dan uu iga lahaa aniga ma aysan jirin  balse inaan kala qeyb qaato ajarka iyo sharafka faafinta arinka, waan u cudur daartay oo baaritaan kale inaan ku mashquulsanahay ayaan usheegay.

Waxa uu qoray sababihii uu ku doortay, qaar gurigiisa ayuu ku qoray qaar kalana isagoo safar ku jira, qaarna isagoo goobaha diyaar-garowga jooga,waxaadba I moodaa inuu igu dul aqrinayo sababihii uu u doortay, ina weydiinayo ra'yiyeyga ku aaddan waxa uu sheegay, iyadoo tawaaduc [isla weyni la’aan] ay ka tahay, maadaama aan ka cilmi, fadli iyo da' ba yarahay.

Waxa uu billaabay qoriddeeda isagoo moodaya ineysan dhaafeyn 15 sabab,  Alle ayaa u barakeey una kala dhanbalay ilaa ay ka gaartay 46 sababood, Allaan ka baryeynaa inuu ajarkeeda u qoro, qadarkiisa sare yeelo, Eebana ka yeelo kitaabkiisa mid kheyrka u fura Umada  kuna kaalmeeya ardada iyo culimada iney ku socdaan wadadii uu qaaday, horaa loo yiri Cilmi saaxiibkiisa fadhiisinaya kheyr ma leh.

Waxaan ku soo gabagabeynayaa sadaradan gabayga ah ee aan u tirinayo sheekheyga iyo macalinkeyga, qof hadii dadka hilmaamaan uusan Alle hilmaameyn.

"Alle ayaan u sheeganayaa Kurbadeyda iyo Musibadeyda
***isagaana kaga ajir dalbanayaa Imtixaanka iyo dhibka uu leeyahay

Waxeyna aheyd Hadii kurbo ama Dhibi timaaddo
***mid nala yaraata markaan isaga la kulanno

Balse Maalinkeyga Dhib iyo Kurbo buu noqday
***waxaana waayay kii aan agtiisa ku hilmaami jiray

Abaa Muscaboow abaal marintaadee alla maxaad aheyd Halyeey
***waxaad aheeyd Har aynu ku harsanno hooskiisa

Waxaa nagu batay Cadawga furin walba
***Waxaana nagu yaraaday Walaalaha Waddada markaan waynay

Waxaa nasoo Jaleecay Mid kastoo is qarin badan oo Xumaan doona
***Alle waxaan ka aheynna Kaalmo kama heeysano

Balse waxaan Allaha na uumay kula ballameynaa
***Dhabar adeyg aan ku dhabar adeygno Waddadaan iyo Dhibkeeda

Abaa Muscaboow waxaad heshay Wanaagoo dhan
***way u timid wuuna Sharfay iyadoo qurxisayDabeecadiisa.

waa Geesi Runloow ah oo Edeb iyo Sharaf badan
***Dul qaata oo Alle ka cabsada Daaacadna u ah

Meelayowgaa kala duduwan ayaan ku soo Xasustaa
***Kolkaa buu qalbigeyga jilcaa oo aan rajeeyaa la kulankiisa

kolkaas baan imid Meelihii anigoo sugaya imaashihiisa
*** anoo ku dhawaaqaya yaa ka war haya Xaaladiisa

Kolkaas baan raadiyaa waa intaasuu ii wacaaye
***oo aan maqlaa Codkiisa oo Buuraha ka soo baxaya

Balse waxaan u laabanayaa gurigeyga anigoo ka quustay la kulankiisa
***Janadii Allena uu ku galay Fadliga Eebihiisa

Dhulkaagaan uu ku jiro Libaaxaas waan ku tacsiyeynayaa
***maxaa yeelay wuu kaa tagi doonaa oo Ehel uma ehid

Markuu kaa tagayana ha u ooynin maxaa yeelay
***wuxuu ahaanaa Shimbir jooga Allihiisa agtiisa

intaas baan kuu tacsiyeynayaa Hooyooy ee bishaareyso
***geerida waxaa leh ruuxii waqtigiisu idlaado.

Shahiidka waa mid Xor ah oo tagay
***kuna nool oo lagu arsuqayo Jannada Eebbehiisa

Abul Baraa  Alcawlaqi

## Gabay Baroordiiq Ah  Oo Loo Tiriyay Sheekh Muxamed Cumeyr  Al-Kalawi  Al-Cawlaqi

wuxuu ahaa nin cilmiga xambaaray diidayna illaa uu ka guto waajibkiisa wuxuu ku dhawaaqay kalimada xaqa, wadadeedana waa loo dilay, allaha u naxariisto, mansilooyinka sarsare ee shuhadadana allaha gaarsiiyo, gadaashiisna alle kheyr ha inoogu baddalo.

Waxey dhaheen waa uu dhintay beey  anna waxan iri ma dhiman***oo wuu noolyahay Dilka la dilay beyna sidiiso kale ugu noolaadeen kuwo dhintay

Imisaa dhimatay oo ku nool Falalkooda suuban awgood***oo aan aragno dad dunida joogo oo dhintay

Shahiidka Dhiiggiisu waa iftiin badanyahay***Dhiigga baan wax lagu Iftiinsadaaye

Dhiigga Shahiidka waa Fariin Socoto ah***Dhul iyo waqti toonaba Celineyne

Iftiin Iftiin la socda oo wehliya Iftiinka Shahaadada***uuna lasii socdo Iftiinka Cilmiga baa Mugdiga looga baxaaye

Cilmiga hadii ay ku Camal falaan kuwa bartaayi***waxaa lagu gaaraa Darajooyin sare oo Jannada ahe

Cilmiga waa Keyd aanan u qalmin iney dayacaan Ehelkiisa***oo lagu gaaro Aduunyo iyo qurun dhamaanaya

Balo ha ku dhacdo kuwa ka dhigay Mabaad'ida *** Hanti lagu iibsado Magacyo iyo Lacag

Adigaa Geesiga ahoo qoray Farriin***Qadna uga dhigay Dhiiggaaga Sharafta badane

Ku dhimo Sareey iyo sharaf waxaad Faafisay Caqiido***korna u qaadday Cod aanan la aamusin karine

Waadna ku dhawaaqday adigoo og in Dhib badani ka dhalan dooono***Dhibka badan baana Jannada ku hareereysane

Mowqif ay cawaaqibkiisa ka baqeen kuwii tagay*** ee cabbay Liidnaanta dulligana quut ka dhigtay

Maxa ka bi'i lahaa haduusan oran laheyn Kalimada Xaqqa***Aamusnaanna

ku dhameysan lahaa oo Manhajkiisa uu ku socon lahaa

laakiin sidaa muusan yeeline waa uu u dagaallamay
Caqiidadiisa***Ummadiisa darteedna ula Colleytamay Hurdada

Dilka Caqiidada Aawgeed waa Sarreyn***ku noolaanshaha Dhulka
Liidnaantana waa Dhimasho

Caqiidada Laabta way ku weeyntahayoo***iyadaa loogu duulaa Cadawga
Loona duqeeyaaye

Caqiidaa lagu jabiyaa Ciidankiisa iyo Awooddiisa***kuna fashilmaan
Gantaalka iyo hubka nukliyeerka

U sheeg reer Coowlaq hadii loo Tacsiyeynayo***waa mid lagu faanayoo
aanan la qarineyne

Waataa Shahaadada ee ku faana Shahiidkiina***kuna dul baroorta kuwa ku
dhinta firaashka dushiisa

Sheekh Ibraahim Bin Suleymaan Al-Rubeysh

## MAXAAN U DOORTAY AL-QAACIDA?!

Allaah ayay  mahad u sugnaatay, allaha Xaqa dadka ku hanuuniya, waxaan qirayaa in Alle kale uusan jiri Allah mooyee, allaha deeq badanaha ah. Waxaan kaloo qirayaa in sayidkeena Muxamed ee uu Allaah siiyay Xikmada iyo codkarnimada  uu  yahay rasuulka rasuulkiisa. Allow naxariis, nabad-galyo iyo barakaba yeel dushiisa, ehelkiisa, kuwii la jiray iyo qof walboo nooleeya dhaqankiisa (sunnadiisa) ilaa laga gaaro maalinta qiyaame …..intaa ka dib.

Eebe haduu doono dhacdo iney dhacdo Sababaheeda ayuu diyaariyaa, Uma maleynin in maalin maalmaha ka mid ah aan noqdo qof ka tirsan alqaacida, sababtuna waa marin habaabinta ay waddo warbaahinta, amaba culumada iyo ardayda qaarkood, culumadaasoo xaqiiqdii ah culumo dowladeed ama culumo runsheeg lagu yaqaanno balse ku dhex kufay arrinkan,  xaalkoodana uu noqday sidii uu yiri nin hadda ka hor hadlay:

**wanaag buu  sameeyay balse si kama'  ah buu dhib u keenay,**
**Baarinimada qaarkeed waxa ay noqotaa caasi garoow.**

Markaan eegay waxyaalaha dadku ku khilaafeen alqaacida, alle fadligiis waxaa ii soo baxday in alqaacida aysan khilaafin Usuul ( Aasaaska diinta) balse lagu kala aragti duwan yahay dhiggida asalka meesha ku habboon, arrintaasna waa arin ijtihaad ku timid laguna kala duwanaan karo, waxaan arkay iney yihiin kuwa ugu horreeya ee ku sifoobay Dhaa'ifatul mansuurah ( kooxda loo gargaarayo ) sida inoo imaan doonta, waxaan helay iney yihiin ururrada islaamka kuwa ugu dhaqan suuban, walaaltinimada Allah dartiisna kuwa ugu fiican.

Waxaan arkay iyaga iyo mujaahidiin kaleba in garabkooda la firaaqeeyay xilli ay aad u duruufeysan yihiin ayna wajahayaan awoodda ugu weyn caalamka iyagoo u jeedkoodu yahay difaaca diinta islaamka, Allah dartiis bay u caroodeen gaaladana bari uga noqdeen, diintii Nabi ibraahim ayey dadka ugu horeeya noqdeen , hadalkan iskamana oranayo, wey inoo imaan doontaa iyadoo faahfaahsan, naftooda iyo hantidooda waxey u hureen wadada Allah, kaamana qarinayo in aan farxadda ka helay wadadooda si aanan uga helin meelo kale.
Hadaba culimadeena sharafta leh iyo walaalaheena cilmi raadiska ahow , Allah walaalahiina uga baqa oo ha hoojinina.

Naxariis iyo dhimrin haloo sameeyo mujaahidiinta si guud  , si gaar ahna Alqaacidana. Maxaa yeelay ka digitaankiina waxa uu dan u yahay gaalo

raacyada ,yuhuuda iyo nasaarada idinkoo aan dareemeynin, si cadaalad leh u eega, ulana dhaqma qaladaadka mujaahidiinta sida sharciga qabo, sidaadba ka arkeysaan suuratul baqara markii laga hadlayay qisada duullaankii ( kooxdii indha indheynta u baxday) uu hogaaminayay Cabdullahi Binu Jaxshi- Allaha ka raali noqdee-iyo siduu nabiga ula dhaqmay dhacdadii Uxud, tii Usaama, tii Khaalid iyo saxaabada- Allah haka wada raali noqdee dhamaantood – kuwii islaamay furashadii Makka ka dib goortey usoo baxeen dagaalkii xuneyn.

Hadaba haddii ay Alqaacida leedahay qaladaad saxaabdtiiba qaladaad waa ka dhacay jihaadka dhaxdiisa, qaladka waa la inkiraa oo la diidaa balse lama dumiyo howsha gabi ahaanteeda ama lama xumeeyo in ka baxsan shariga, hadaad alqaacida kaga aargudaneysaan qaladaadka ka dhaca maad idinka iskaga aar gudataan jihaadka aad ka fariisanteen, sida aad dib uga dhacdeen u gargaarida jihaadka, taageerida aad siisaan gaalo raacyada, ku barbaarin la'aanta ummada jihaadka iyo isku diyaarin la'aantiina iyadoo ay waajib idinku tahay?. Allah ka baqa oo walaalihiina daaya, ogaada in guushoodu tahay guusha islaamka, guul darradoodana ay dhibeyso islaamka.

Waxaan ogahay in ardada badankeed uu khilaafkooda inta badan ku saleysan yahay ku dayasho iyo daba socod (taqliid) waxaan alqaacida u doortay 40 sababood, Allah waxaan waydiisanayaa waafajin iyo isaga u gaar yeelid, iyo inuu qoraalkaan ka dhigo mid kheyrka u fura kan xaqiiqda iyo hanuunka doonaya.

Kitaabkaan ma ahan mid hal mar iska yimid ee waxa uu ka dhashay u kuur galid dheer iyo baarid cadeymo, fikir qoto dheer oo yimid fiira dheer dabadeed.

Dadaal cimrigu waa gaaban yahaye, Allah ayaa loo noqonayaa, yuusan kula weynaanin dhibka waddada oo hadhow yeysan kaa noqonin eedeyn iyo shallaayto. Xaqqa wuu cadyahay baadhilkana waa mid baaba'a, ha noqon ruux ku ku qanca ama doorta manhajka fayoobida halkii laga rabay inuu doorto kuna socdo manhaj fayoow.

**Qofku wuxuu doonaa inuu helo yididiiladiisa**
**Allena diidyay wuxuu doono mooyaane**
**Dhib walba oo dad ku dhaca**
**dhibkaas ka dib barwaaqaa timaadda**

Qodobadaan ma ahan in alqaacida oo kaliya hase ahaatee waxaa hubaal ah iyaga mooyaane cid kale ineysan kulansan.
Akhristow noqo mid dhexdhexaad ah hana ku dagdagin wax ka sheegidda.

Akhri oo si aad ah u fiiri,  iska ilaali qofka afka ka kaga dhawaaqa qaacidooyinka qaar balse aan ku dhaqmin sida "daliilsasho ka dibna rumeyn"  xaqqa laguma garto ragga,  ragga ayaa xaqqa lagu gartaa.

Ugu yaraan hadaad afartankaan sababood ku qanci weysid waxaad dib u eegtaa nafsadaada, hadaad aragti xun/ qaldan ka  aaminsaneyd alqaacida weerarka ka yareey. Ogow in raggu ay jiraan dhufeys weyn oo ay difaacayaan islaamka, ogoow daliil aysan dadka kale heysanin ayay u heystaan waxa ay ku sugan yihiin.

Dadka alqaacida weerarka ku  ahoow ,waxaa la gaaray xiligii aad akhrin laheydeen waxa ku qoran waraaqahaan, iyo xilligii aad garan laheydeen in cadowga Islaamka ay yihiin kuwa ugu horreeya ee ka faa’iideysanaya durrida walaalihiina mujaahidiinta ah.iska ilaaliya gacmaha qarsoon.

**{وَاللَّهُ غَالِبٌ عَلَى أَمْرِهِ وَلَكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ}**

**"Eebbe waa ku adag yahay arrinkiisa laakiin dadka badankiis ma oga"**
**yuusuf 21**

Walaalkiina ardayga ah Abuu Muscab Al-cowlaqi
Muxammed Cumeyr Al-Kalawi  Al-Cowlaqi
Bisha Carafo 1430H

## 1: WAXEY QAADEEN MANHAJKA (WADADA) JIHAADKA

Waxaan doortay manhajka Alqaacida maxaa yeelay waxey raaceen wadada jihaadka, jihaadka waa wadada soo aroortay sharci ahaan ee dulliga leysaga dul qaado sharafta umadana dib usoo celisa. sidaad la socotaan ummada islaamka waxey mareysaa marxalad ay daciif tahay, ururada islaamkana wey isku khilaafeen sidii loo soo celin lahaa khilaafada (Dowlada islaamka ). Waxaa ka mid ah

1: mid u arka in wax loo qabto qaab xisbi islaami ah oo dacwada u fulinaya isagoo aanan ka hor imaaneynin dhaqanka jira ee bulsha dhaxdeeda yaalla, dhaqankaasoo diiddan fikirka dagaalka**.**
2: mid u arka dowladaha iyo madaxdooda kuwo sharci ah haba ku dhacaan khaladaad iyo gaalnimo ayna qasab tahay in la raaco.

3:mid aaminsan in tarbiyada laga bilaabo.

4: mid shaqada oo dhanba u arka iney tahay faafinta dacwada iyo dhisidda ururada, iwm.

Hase yeeshee Alqaacida waxey aragtaa wadada looga baxi karo xaaladan iney tahay jihaad jidka Allah, waana wadada sharciga ah ee rasuulka uu inoo jideeyay wuxuu yiri rasuulka Allah **"hadaad ribo ku kala ganacsataan, beerahana falataan, kuna raali noqotaan beerashada, jihaadkana ka tagtaan, dullinimo ayuu alle idinkus dallidayaa aan la idinka siibeynin ilaa aad diintiina usoo laabataan"** waxaa wariyay Abuu Daa'uud sanadkiisuna waa wanaagsan yahay.

Jihaadku waa daawo sida uu Allaah quraanka ku sheegay

(قَاتِلُوهُمْ يُعَذِّبْهُمُ اللَّهُ بِأَيْدِيكُمْ وَيُخْزِهِمْ وَيَنْصُرْكُمْ عَلَيْهِمْ وَيَشْفِ صُدُورَ قَوْمٍ مُؤْمِنِينَ*وَيُذْهِبْ غَيْظَ قُلُوبِهِمْ وَيَتُوبُ اللَّهُ عَلَى مَنْ يَشَاءُ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ)

**"La dagaallama gaalada Eebbe haku cadaabo gacmihiina oo ha dulleeyee, hanna idiin gargaaro oo bogsiiyo laabta dad mu'miniin ah" suuratu Towbah aayada 14**

{وَقَاتِلُوهُمْ حَتَّى لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ الدِّينُ كُلُّهُ لِلَّهِ}

**"La dagaallama gaalada inta laga waayayo gaalnimo iyo xumaan oo diin dhamaanteed ay u ahaan Eebe" Suuratul Anfaal Aaayada 39.**

Alqaacida jihaadkooda waxaa ka mid ah ku jihaadida Madaxda murtadiinta ee dadkeena ah, rasuulka Allenaxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee waxa uu yiri **"Talada u daaya ehelkeeda, ilaa aad ku aragtaan gaalnimo**

**cad mooyee oo alle agtiisa cadeyn uga heli kartaan" waxaa wariyay Bukhaari iyo Muslim .**

Hadaba si aan u daaweyno dhibka na heysta uma baahnin falsafo iyo hadal la iska yiri, waxa nalaga doonayo waa inaan raacno wadada jihaadka ilaa umaddu ka baxayaan dullinimada lagana takhalluso gaalada asalka ah iyo murtadiinta.

Sidaad ogtahayba dastuurka iyo qawaaniinta la dajiyay ee hada lagu dhaqmo waa gaalnimo, Allah wuxuu yiri :

**{وَقَاتِلُوهُمْ حَتَّى لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ الدِّينُ كُلُّهُ لِلَّهِ}[الأنفال:39]**

**"La dagaallama gaalada inta laga waayayo gaalnimo iyo xumaan oo diin dhamaanteed ay u ahaan Eebe"**

Maanta diinta oo dhan Alle uma sugnaanin. Sheekhul islaam Ibnu Teymiyah wuxuu leeyahay: **"Hadii diinta qaarna Alle loo tiiriyo qaar kalane dad kale, dagaal ayaa waajib noqonaya ilaa diinta oo dhan ay Alle u sugnaanyso" Alfataawaa Al-Kubraaa 5/534**

Walaalkeyga muslimka ahoow ma jeceshahay Afqaanistaan qofka ku yimid isagoo lagu wado taangiyada Mareykanka inuu kamid yahay muslimiinta ama qof ka ku leh reer ciiraaq jihaadka ka taga oo aada sanduuqyada cod bixinta?

Ma oggolaaneynaa qof  aan kala saareynin ku xukunka wax aanan aheyn kitaabka uu alle soo dajiyay oo laga dhigto dastuur guud ahaaneed, iyo ku xukunka wax aanan aheyn kitaabka uu alle soo dajiyay oo lagu xukmiyo arrimo gaar ah oo markaas xukaamta maanta jirta ee baddalay sharciga alle, yuhuudda iyo nasaarada gacal u noqday, islaamkana la dagaallamay kala mid dhigaya Reer Banii Ummayah iyo Reer Cabaas (Cabaasiyiinta) kuwaasoo shareecada dhaahirka ah dadka ku xukumayay,  Ciidanka u diyaariyay jihaadka, haba lahaadeen qaladaad aad u yaryar?

Haddaba Alqaacida waxey raacday waddada jihaadka, qofkii waddadaas raaca lama kulmayo dhibka mid hoojiya ama khilaafa, hadaad wareertay, warerka iska dhaaf oo nusuustaan eeg adigoo ku baraarugaya, raacaya oo weyneynaya, iskana daa dadka warkooda xitaa haddii ay kuu qurxiyaan warka , Allah Subxaanahu Watacaalaa wuxuu leeyaha:

**{فَقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ لَا تُكَلَّفُ إِلَّا نَفْسَكَ وَحَرِّضِ الْمُؤْمِنِينَ عَسَى اللَّهُ أَنْ يَكُفَّ بَأْسَ الَّذِينَ كَفَرُوا وَاللَّهُ أَشَدُّ بَأْسًا وَأَشَدُّ تَنْكِيلًا}**

**"ku dagaallan jidka Eebbe naftaada mooyee naf kale ha kallifin Mu'miniinta ku boorri dagaalka Eebbe wuxuu mudan yahay inuu idinka celiyo dhibka kuwa gaaloobay, Eebbe ayaa ugu dhib iyo xanuujin badan"**

Haddii uu mid yiraahdo "waan dagaallameynaa haddii dagaalku faa'iido leeyahay dhibka gaaladana lagu reebayo, laakiin hadduusan dhibka gaalada reebeynin ma dagaallameyno'.
Waxaan leenahay "yaa xadidaya (oo sheegaya) in dagaalka maanta uu kuwa Allah beeniyay dhibkooda reebayo iyo in kale?

Jawaabtu waa Mujaahidiinta, maxaa yeelay ayagaa ugu aqoon badan wararka ku saabsan dagaalka, ayagaana goobaha dagaalka jooga, ogaadayna xaqiiqada cadowga, si ka gaddisan kuwa ayagoon dagaal galin qiimeeyay awoodda cadowga, waxaaba laga yaabaa in uu ku kadsoomay qaabka warbaahinta u buunbuuniso cadowga. Culimada waa iney arinkan mujaahidiinta kala tashtaan maxaa yelay ayagaa arinta u saaxiib ah oo aad u garanaya, sida culimada markey ka hadlayaan arin ku saabsan caafimaadka wax ay kala tashadaan dadka cilmigaas u saaxiibka ah, waa iney la tashadaan mujaahidiinta dagaalka ku jira, xaaladda maanta lagu sugan yahay ayaa qireysa in mujaahidiinta ay saxan yihiin, waxaan aragnaa in guulo ay ka soo hoynayaan Afghaanistaan, Ciraaq iyo meelo kalaba, waxaan kaloo aragnaa awoodda gaalada iney sii iilaneyso, Allah ayaana fadliga iyo galladaba isla leh sugnaatay.

## 2: MA DHIBO QOFKII IYAGA HOOJIYA ( DHAGAREEYA)

**"kama Suuleyso koox ummadeyda ka mid ah iney xaqa soo banaan bixinayaan, uusanna dhibeynin qofkii hoojiya (dhagra ama khayaana) illaa uu ka yimaado amarka Alle ayagoo xaalkaa ku sugan"** waxaa wariyay Muslim.
Allah hakuu naxariistee bal eeg xadiiskan soo kuma dabaqmayo qofka ka hor yimaada yuhuud, nasaaro iyo murtadiin, muujistana inuu bari ka yahaykuwaas oo ay u dhaxeyso seef (dagaal), marba qolo la haleelayo.

Sow xadiiskaan kuma dabaqmayo qof istaagay, kuna dhawaaqay jihaad kadib markuu arkay masaajidii oo la duminayo, kutubtii oo la jeexjeexayo, sharaftii oo lagu tumanayo, arkayana Shiicada oo karaamada burburinaya iyo gaalnimadii oo qasbeysa islaamkii ( gaaladii oo ka awood badan muslimiintii)?
Xadiiskan soo iyaga kuma dabaqmayo goortey maqleen qeylo dhaanta dumarka muslimaatka ee la kufsanayo, kuwaasoo sharafkooda ay ku tunteen shiicada iyo macatableyla, markaasna ay yiraahdeen "Alle ayaan ku dhaaranee cunta naga dagi meyso ilna nooma libdheyso, seefna gal inooguma jireyso ilaa aan sharafkiina u aargudanno" hadaba hadalkoodiina miyeysan dhaqan gilinin?

Maad aragtid: sifooyinka kooxda loo gargaarayo ee qofka hoojiya ama ka

horyimaada ama khilaafa uusan wax ka dhibeynin ilaa amarka Allah uu ka imaanayo, soo sifooyinkaasi ayaga kuma dabaqmayaan? Mise waxa ay ku dabaqmayaan kuwa u arka in dagaalka ciraaq uusan sharci ahayn, una arka fitno? Calaamadahaasi lagu sheegay kooxda loogargaaray ma waxaa ku sifoobay kuwan jihaadka ka tagay ee guryahooda iska fadhiistay ayagoo baraaraha durida isaga jira oo aflagaadeenaya mujaahidiinta waliba inta uu raadraadiyo khaladaadka mujaahidiinta kadibna faafiya indhahana ka qarsada wanaagooda?.

Si aad u ogaato qolada xadiiska ku sifowday, dhib badan uma mareysid, rasuuulka Allah naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaadee wuxuu yiri "ma dhibaateeyo qofka hoojiya" yaa la dhagray oo gacmaha laga laabtay ma qofka mujaahidka ah ee gaalada hor istaagan mise qofka gurigiisa iska fadhiyo" taas akhristaha ayaa xukmina ?

Hadaad aaminsantahay in mujaahidiintu ay ugu mudan yihiin sifooyinka kooxda loo gargaarayo dhib malahan, Sheekhul islaam Ibnu Teymiyah wuxuu ku tilmaamay xiligiisii kuwa loo gargaarayo iney yihiin qolada jihaadka ka waday Shaam.
Waxaan ku oranayaa jamaacaadka islaamiga qaarkood ee qaladka ka galaya Alqaacida iyo mujaahidiinta kale: aaway mujaahidiinta ku socda dariiqiina oo manhajkiina raacaya? Ma sheegi karayaan mujaahidiin manhajkooda ku socda oo goobaha jihaadka jooga. Sidee beysan u jihaadeynin iyadoo racuulka naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee uu inoo sheegay in jihaadka uu waligiis socon doono? Maxaad ka oraneysaan arrintaa? Miyaanan la gaarin xiligii aad dib isugu laaban lahaydeen oo baddali lahaydeen fikirka aad ka qabtaan mujaahidiinta ah sharafta umadda, kuwaasoo Alle ku karaameeyay fiida sare ee islaamka islaamka (jihaadka).

## 3: AYAGA IYO MUJAAHIDIINTA KALEBA WAXEY KU SIFOOBEEN SIFADA KOOXDA LOO GARGAARAYO EE AH INEY XAQQA KU DAGAALLAMAYAAN.

Cuqbah Bin Caamir -Allah haka raali noqdee waxaa laga wariyay inuu yiri" waxaan maqlay rasuul Allah naxariis iyo nabadgalyo korkiisa ha ahaatee oo **leh "kama suuleyso (lama waayo doono) koox umadeyda ka mid ah oo amarka Allah u dagaalamaya, qasbaya cadowgooda oo uusan dhibeynin qofkii khilaafo illa saacada (qiyaamo) laga gaarayo ayagoo arinkaa ku sugan" Muslim baa wariyay.**
Xadiiskan ka sugnaaday nabiga wuxuu caddeeyay calaamad weyn oo calaamadahooda ka mid ah waana dagaalka xaqa lagu taagan yahay, maanta haddaan eegno dunida waxaa inoo muuqanaya in alqaacida ay tahay kooxda ugu xoog badan ee jihaadeysa , taasina waxaa cadeynaya dagaalka ay kaga jiraan Afqaanistaan ,Bakistaan, Ciraaq iyo Soomaaliya

(Shabaabul Mujaahidiin). Sidoo kale dagaalka ay kaga soo horjeedaan Madaxda ridoobay ee Jasiiratudda carabta iyo dhulka galbeedka islaamka loo yaqaano ( Tuunis, Morooko, Muritaaniya, aljeeriya,Maali…) .

riwaayaddan waa ay caddahay, mujaahidiinta ayaa ugu farax badan iney ku sifoobaan sifadaas, xadiiskani kuma ay sifoobayaan kuwa ka tagay jihaadka oo is hilmaamsiiyay, qaar baaba ku dadaalaya oo muujinaya quus iyo in uusan faa'iido lahayn xiligan.

Ururrada islaamiga qaar baa muhimad siinin faafinta riwaayaddan ah (koox dagaallamysa), culimada qaarna weyba ka indha laabteen.
Imisa ayaan ka maqalnay culimada qaar oo ku celclinaya riwaayadda "kama suuleyso koox...." laakin ma sheegayaan kamana maqleysid riwaayadda ay ku jirto "koox dagaallameysa.." waxaadba moodaa ineysan Saxiixul Muslimka kuba jirin.

Mar aan ka wax ka baranayay goob ka mid ah goobaha cilmiga lagu barto ee wuqooyiga Yaman ayaa mid ardayda ka mid ah inta uu saxiixul muslimka kala furay oo tusay riwaayaddan igu yiri: "Maxeysan culimadeena u soo hadal qaadeynin riwaayaddan"?.

Walaal keyga aan jeclahayoow: sifadani ma ahan iney sheegtaan kuwa ehelka u ah mooyee, naxariista Alle waxaa ka mid ah in uu idmay in rasuulkiisa naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee uu yiraahdo kalimadda "dagaallamaya" taasoo aan baahneyn in la sii fasiro oo sidaanna way noqotaa la yiraahdo, hadii riwaayadda xadiiska ay ku imaan lahayd "jihaadaya" qaar baaba si kale u dhigi lahaaa. iyadoo sidaas ah ayey dadka qaarkiis wali si kale u dhigayaan.

Walaal ka tirsan alqaacida ayaa ii sheegay inuu arrinkan kala dooday qof kale oo urur kale ka tirsan, walaalka alqaacida ka tirsanaa wuxuu yiri" Annaga ayaa xaqqa ku taagan, maxaa yeelay rasuulka wuxuu yiri 'dagaallamaya", walaalkii kale ayaa yiri: waxa loola jeedo wey 'dagaallamayaan' waa 'wey ugu yeerayaan" , walaalkii alqaacidada ayaa yiri " hadaad iga tusto luqada carabiga in wey 'dagaallamayaan' ay la macno tahay 'wey ugu yeerayaan' waan isaga tagayaa manhajka Alqaacida.

Alle haku dhowree bal eeg sida ay u gaddinayaan Nusuusta, sababtoo ah macnahaasi ayaga dan uguma jirto, hadaba waddadaan waa waddo xaq ah, yuusanna ku dhibin culeyskeeda, dagaalka waa wax loo qaddaray kooxda loo gargaarayo.

## 4: WAXEY YIHIIN QURABAA ( DAD AAD U YAR )

Abuu Hureyra -Allah haka raali noqdee -waxaa laga wariyay inu yiri: rasuulka -naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee- wuxuu yiri **''Islaamku wuxuu ku billowday qariibnimo (inta raacsan ay yaryihiin) wuxuuna ku laaban doonaa qariibnimo ee laan jannada ku taal waxey u sugnaatay dadka qurbanimada kula sugnaada''** waxaa wariyay Ibnu maajah, Albaanina wuu saxay.

Tilmaanta nabigeenu siiyay dadka xaqa ku taagan waa iney yihiin kuwo qariib ah, waxaan shaki ku jirin in qofka noloshiisa uga baqaya geeri, caqiidadiisa iyo jihaadkiisa darttood inuu kaasi yahay qariib.
Qurbanimo ayuu ku noolyahay maadaama lagu tuhmayo in caqiidadiisa ay tahay mid lagu jiro, taasna kuma imaanin wax aan ka aheyn inuu ku sugnaaday xaqa waqti ay aad u yaraatay inta u gargaarta. Waa qariib ku nool cabsi, taleefoonkiia waa la lala socdaa, wuxuu ka baqayaa in gaarigiisa miino lagu xiro, mana awoodo inuu si xor ah ugu safro dhulka daafahiisa, madaxweynaha wax buu la maaggan yahay, qabiilkiisa badankoodna cadow ayey ku yihiin, waxaaba suuto gal ah in qoyskiisa ay cadow ku yihiin oo ay ku tuhmayaan in caqiidadiisa ay qaldan tahay ama uu nabad galyada qalqal galinayo, ama albaabka shartana uu furayo, ama uu yahay mid dagdag badan oo aan waxba ka fiirsanin. iyo sifooyin kaloo gardarro ah. Qofka sidaa ah waa qofka ay ku rumowday sidafa qariibka.

Balse qofka ka aamusay dambiyada iyo dhibaatooyinka yuhuuda, nasaarada iyo amar madaxda xadgudbay, amaba yiri madaxda xadgudbay waa kuwo sharci ah oo in lagu baxaa ay xaaraan tahay, oo hal maalin xitaa aan u cabsanin alle dartiis, kana nabad galay madaxda xadgudbay, magaalooyinkana si xor u mara, dhaqaalihiisa uusan dhib gaarin, qofka sidaa ah kuma sifoobin sifaadka uu nabiga ku sheegay qariibnimada,

Haddaba sideen ku dhaheynaa qof sidaas ah waa qariib isagoo qariibnimada waxba ka aqoonin.
Waxaaba laga yaabaa in uu sharaf ka ag leeyahay madaxda xadgudbay, oo agtooda looga diyaariyo waxeysan dadka kale helin. Ducaada qaar waxaa loo dhaqaalo ku filan iyo gawaari, mana uusan arkin wax dhib ah, xabsi iyo daba dabagal toona, halka dadka kale la eryado, oo ay kala fogaadeen iyaga iyo ubadkooda, waalidkooda, xaasaskooda, dhulkooda iyo nolosha barwaaqada ay ku jireen, taana ay ku kalliftay islaanimadooda darteed. Waa kaaf iyo kale dheeri labadaas qolo.

Taasi ma ahan ad adeyg iyo ku xad gudub (aysan diintu qabin), ee waxaan leenahay: annagu waxaan ku jirnaa xilli yuhuuda iyo nasaarada ay weerar ku yihiin dhulalka islaamka, ayna ku taageereen arrinkaas madaxda xadgudbay oo siiyay shidaalka, cuntada iyo sirta. Una sahlay jidka badda,

bariga iyo hawadaeen, una diiday mujaahidiinta iney la dagallamaan gaalada, waxaan joognaa xilli shareecada islaamka lagu badalay dastuur gaalnimo ah oo lagu dhaqmo. Hadaba qofkii diida intaas oo dhan wuxuu ku noolaanaa qariibnimo, qofkiise ka aamusa ama difaaca lama oran karo waa qariib hadduu doono islaamka ha u hayo howlo kaloo lamahdiyo, sidaasi darteed Alqaacida iyo mujaahidiinta kaleba waxaa lagu tirin karaa iney yihiin "kuwa dhimbisha dabka ah gacanta ku haya"

Allah hakuu naxariistee bal si caadilnimo iyo dhexdhexaad u eeg ururrada islaamiga ee maanta jira, waxaad arki doontaa kuwa ugu dhaw tilmaamaha uu nabiga sheegay, xadiiskani wuxuu xoojinayaa xadiiska qariibnimada ka hadlayay.

Mujaahidiintaan cadowgooda waa uu awood badan yahay, taageerahoodana waa yaryahay, Cadowgooda waa yuhuud, nasaaro, madaxda gaalo raacyada iyo wixii la jira iyo culimada dowlada, xitaa kama nabad galin culimada runta lagu yaqaanno balse leh dadaalo khaldan, waxaa garab istaagay culimada runsheega iyo mu'miniinta dhabta ah, halka mu'miniin kaloo farabadan ay aragti qalloocan ka aamineen mujaahidiinta, arrinkaana waxaa fududeeyay foolxumeynta iyo bahdilka ay baahiso warbaahinta yuhuuda, nasaarada, munaafiqiinta iyo culimada dowlada afkeeda ku hadla. Waxaa aad badan in arrimo badan oo ay bari ka yihiin dusha ka saaraan, ayna qariyaan guulaha mujaahidiinta halka ay hoos u dhigaan ama aysan soo hadal qaadeynin qasaaraha soo gaara cadowga. Sumcad xumeynta ay warbaahinta ku kacday waxaa ku kadsoomay kuwa run sheegayaasha qaarkood, arrinkaasna wuxuu u baahan yahay baaritaan kale.

Allah haku dhowree bal fiiri mujaahidkaasi naftiisa iyo hantidiisaba u huray wadada Allah, Allah dartiina u istaagay markuu arkay in lagu xadgudbayo wixii uu Allah xarimay, laga tallaabsanayo wixii uu xad u yeelay. Ka dibna Allah nadar la galay oo macmacaanka dunida isaga tagay, nabadii cabsi u baddashay, taajirnimadiina faqri, ku wareegidii dhulka Allana u baddashay hareereyn, waxaana usii dheer oo loogu sii daray tuhun laga qabo caqiidadiisa oo kharriban, laguna tilmaamay in uusan qaddarin masaalixda iyo dhibaatooyinka, inuu umada dhib u soo jiiday. intaa oo idil markaad eegtid soo kuuma soo baxeyso inuu dadka uga dhawyahay inuu yahay dhimbisha dabka kii gacanta ku hayay maadaama uu diintiisa ku dhagan yahay?
Allah subxaanahu watacaalaa wuxuu leeyahay :

{أَحَسِبَ النَّاسُ أَنْ يُتْرَكُوا أَنْ يَقُولُوا آمَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُونَ}

**"Ma waxeyn dadku u maleyn in looga tagayo iney kaliya yiraahdaan waan rumeynay iyadoon la imtixaaneyn"** Suuratul Cankabuut ,Aayada 2.

Mujaahidiinta maanta waa dad la imtixaanayo, waxaana hubaal ah in qofka xaqa u saaxiibka ah maanta ay qasab tahay inuu mashaqo iyo imtixaan badan la kulmo, waxaan ku jirnaa xili cadowga diinta ee gaalo iyo gaalo raacyada xukuma dalalka islaamka ay awoodda sare leeyihiin, Allaan idinku dhaariyee sidee ku nabad galayaa qof xaqa ku taagan oo diidaya baadhilka kuna reebaba gacantiisa ama carrabkiisa, sababtoo ah qofka raacay waddadii suubanaheena naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee xilliga ay gaalada awood badanyihiin waxaa qassab ah ah in uu dhib weyn la kulmayo.

Midkaagaan aan dhibka garaneynoow sheeganayana inuu ka mid yahay koodxa loo gargaarayo  waxaan ku leenahay: "ama waa inaad raacdaa waddadii rasuulkeena muxamed naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee oo aad dhib la kulantaa, sidii nabigaaga ku dhacaday xiligii gaalada ay awoodda sare lahaayeen, ama waa inaadan dhib arag oo aad dib u eegid ku sameysaa manhajkaaga iyo waddada aad ku socotid. Ogow in koox walba oon dhib la kulmeynin ay waajib ku tahay iney dib eegto xisaabaheeda, sidii uu Sayid Qudhub yiri – Allaha ka raalli noqdee.

## 5:AYAGAA UGU FARXAD BADAN HEYSASHADA DIINTA NABI IBRAAHIM.

Ogow Allaha ku dhowree in All subxaanahu watacaallaa uu na amray inaan raacno  diinta Nabi Ibraahim (islaamka), wuxuu yiri :

**[وَمَنْ يَرْغَبُ عَنْ مِلَّةِ إِبْرَاهِيمَ إِلَّا مَنْ سَفِهَ نَفْسَهُ}[البقرة: 130}**

**"Yaa diida diinta Ibraahim ruux xumeeyay naftiisa mooyee"**

Albaqra ,130

Doqonka waa qofka khilaafa diinta Ibraahiim, mu'minka wuxuu raacaa nusuusta sharciga ah, hadey ka hor imaato caqligiisa, waa inuu tuhmo caqligiisa, uma baahnin siyaasado aan waxba tareynin iyo caqliyo eber ah, waxaan leeyahay alqaacida waa kuwa ugu farxad badan heysashada diinta nabi Ibraahim, kaalay walaalkeyga Allah dartiis, aan soo bandhigno oraahda Allah ee ku aadan diinta Ibraahim, kuna dhaqangali sabankaan la joogo, markaas baad ogaan doontaa runta waxa aan sheegayo, waxaana kaaga digayaa inaad ku dag dagto diidmada cinwaanka, bal aan soo qaadanno hadalka Allah:

**قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَآءُ مِنْكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّى تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ الممتحنة: 4**

**"waxaa idin sugnaaday ku dayasho  Nabi Ibraahim iyo kuwii isaga la jiray  markey ku yiraahdeen gaaladii tolkooda ahayd: bari ayaan idinka nahay  idinka  iyo  waxaad caabudeysaan Eebe ka sokow, waan idin**

**diidnay oo dhaxdeena waxaa waligeed ah cadaawad iyo naceyb ilaa aad Eebbe kaliya ka rumeysaan''** suuadda Mumtaxinah 4

Waa inaan dayannaa si wanaagsan Nabi Ibraahim naxariis iyo nabadgalyo korkiisa ha ahaatee iyo mu'miniintii la jirtay, xilligii ay ku jireen marxaladda tabaryarida, waxey muujiyeen iney bari ka yihiin gaalada iyo waxa ay caabudayeen, muujinta ka bari noqoshada kuwa wax caabudaya waxaa laga hormariyay waxa ay caabudayaan sida ay yiraahdeen culimada qaar. Maxaa yeelay qofka wuxuu ka bari noqon karaa waxa la caabudayo alle ka sokow isagoon ka bari noqoneynin kuwa wax caabudaya isagoo dano ka leh. Diinta Ibraahiim ma xaqiijin kartid ilaa aad bari ka noqoto adoomada, nabi ibraahiim kuma ekaanin inuu ku dhawaaqay ka bari noqoshada balse wuxuu sii raaciyay '' waan idinku kufrinay '' ilaa ay kala cadaato awliyada Alle iyo cadowgiisa,

**{ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ },**

**''waxaa dhaxdeena ah cadaawad iyo naceyb''**,

cadaawadda oo laga hormariyay naceybka iyo carada. Maxaa yeelay cadaawadda waa mid muuqata, cadaawadaasina waa ay soconeysaa ilaa aad ay ka rumeeyaan Allah kaliya, Allah haku dhowree bal eeg sida eey diintaan ugu dabaqmeyso ururka Alqaacida.

## 6: MILLADA IBRAAHIM WAA IN LA MUUJIYAA KA BARI AHAANSHAHA GAALADA

Alqaacida waxey kamid tahay ururada islaamiga kuwooda ugu xoogga badan marka la eego ka bari noqoshaha gaalada ,gaal dhab ah ha ahaado ama mid ridoobay, waxaase yaab leh qof ku dhawaaqaya in dastuurada jira ay yihiih gaalnimo soona guuriya ka mideysnaanta Ahlu sunnha in ay gaalnimo ku tilmaameen, balse aan dadkeeda aan ka bari noqoneynin iyadoo xeerarka la dajiyay ee gaalnimada ah ay si cad uga muuqdaan dastuurrada maamuladaan. Sidee baad gaalnimada u gaaleysiineysaan dadkeedana aadan u gaaleysiineynin? Waxaa laga yaabaa inaad tiraahdaan xujada kuma soo oogmin, xujada ma waxey ku soo oogmeysaa waxa qarsoon mise waxa muuqdo?

Sheekhul islaam Maxamed Bin Cabdul wahaab Allaha u naxariistee wuxuu leeyahay ''Arinkaasi wuxuu ku yiri maqaalaadkiisa qarsoon sidaan soo bandhignay hadalkiisa kanina waa haduu yahay mid ku jira maqaalaadkiisa qarsoon'' Maxaa loola jeedaa Ku oogmida xujada?
Dhageyso hadalka Sheekhul islaam uu ka yidhi Ku oogidda qof xujada isagoo u jawaabaya kuwa kuwa caqliga adeegsada ee aan daliilka fiirin,boga 99 ''Xujada Allah uu kor dhigay rusushiisa waxey aheyd inuu cilmi siiyay, shardina ma ahan in xujada alle ay yaqaanaan kuwa loo yeerayo (

qof haduu kuu sheego xujada waa kuugu oogmeysaa), sidaa darteed ma aysan ahayn diidmadii gaalada ay quraanka ka jeedsadeen iyo diidmadooda mid ka reebaysay in xujada Allah ku oogmatay, sidoo kale diidmadoodii ay diideen hadaladii nabiyadii hore laga soo guuriyay iyo aqrinta wixii laga soo minguuriyay kama reebeyso in xujada ay ku oogmeyso maadaama ay aqoon u leeyihiin)

Intaa ka dib eeg cutubka koowaad ee qaanuunka madaniga ee dowlada Kuweyt oo leh: ( Hadaan la helin qoraal sharci ah – dastuurkooda- garsooraha ayaa wuxuu ku xukumayaa dhaqanka (curfiga) wixii uu qabo, hadii la waayo fikirkiisa ayuu qaadanayaa isagoo kaalmeysanaya fiqiga islaamka, ayadoo leys waafajinayo xaalada wadanka uu marayo iyo danta wadanka ).

Diinta Nabi Ibraahim waa in I muujiyo colnimo iyo naceybka gaalada. cadaawada ay Alqaacida u qabto yahuuda, nasaarada iyo munaafiqiinta ayaa ugu daran marka loo eego kuwa u arko iney gaala yihiin balse caqiidadooda qarsada ayagoo xujo ka dhiganaya iney daciif yihiin. Waxaa la dhahayaa “maxaad ka bari noqoshada madaxda xadgudbay u qarsaneysaa adigoo xujo ka dhiganaya inaad joogtid xilli lagaa xoog badan yahay. xiligii Makkah ee rasuulka naxariis iyo nabadgalyo korkiisa ha yeelee uu soo bandhigay, makkana ay dhib badneyd in dacwada lagu faafiyo? Waa inaadan u adkeysan karin dhibka taasina waa daciifnimo, ama waxa sheeganeysaa masaalixda iyo dhibaatooyink in la fiirio, faa’ido ma lahan masaalix iyo dhibaatooyin khilaafaya diinta Nabi Ibraahim ee uu raacay rasuulka naxariis iyo nabad galyo ha ahato dushiisee.

Waxaa laga mamaarmaan ah in laka saaro laba arin:

(A): Sheyga lagama maarmaanka ah in si cad loola soo banaan baxo, xaalad tabar darriba aan ku jirnee:
waa in lala soo banaan baxaa lafdhabarta dacwada ee ah in uusan jirin qof kale oo la caabudo Allah kaliya mooyee lana diido wixii Allah ka sokow la caabudo, waxaa ka mid ah dastuurada hada lagu dhaqmo, dimuqraadiyada, gaala u gargaarida, shirki ilaalinta iyo ka bari noqosho dadkeeda (ahlu shirkiga).

(B): waxyaalo laga mamaarmaan ah in ay qarsoodi ahaadaan:
Sida Kulamada kuwooda yar iyo kuwooda waaweyn iyo waxey danta keento ee sir, diyaargarow rag iyo wixii lamid ah . Alqaacida waxey raacday wada milladda Ibraahim ee muujinta ka bari noqoshaha gaalaa raacyada, howlaheeda sirta ahna wey qarsatay. Hadaba keebaa raacsan Diinta Ibraahim, Alqaacida mise qof ogaaday gaalnimada madaxda dowlahada haddana aan waxba ka yeelin? Dadkase waxaa u muuqanaya in aysan gaaleysiin balse ay leyihiin wali islaamka ayay ku jiraan .

ama waxey leeyihin "Madaxdaan islaanimo ma muujinin, gaalnimana masoo muujinin, yacni waa sida muuqata waa iney gaala yihiin balse ma ahan munaafiqiin.

Millatu ibraahim ma waxey qabtaa durida Usaama Bin Ladin ee si qarsoon iyo si muuqda iyo in loo arkin nin mashruuc weyn wata? Millatu ibraahim waxey qabtaa colaad iyo naceyb in loo muujiyo gaalada.

Alqaacida waxey si bareer ah u yiraahdeen gaalada kuwooda asalka ah iyo murtadiintaba waan idiinku kufrinay (idiin diidnay) halka ururrada islaamiga badankood ay u hadal qurxiyeen murtadiinta ama arinkaa uga tageen waxey ugu yeereen masaalix iyo dhibaato, qaarkoodna waxey u arkaan ineysan murtadiin ahayn ayna yihiin madax sharci ah oo qasab ay noqoneyso in la raaco, iyadoo la ogyahay iney gaalnimo nooceeda ugu daran taariikhda islaamka dibada soo dhigteen. sidaa oo ay tahay ayaa kooxaha qaar u arkaan in madaxda qaar wadamadooda ay shareecada ku xukumaan. Shareecad oo lagu dhaqmaa ma in yuhuud iyo nasaaro la xiriiriyo baa? in midka tabarta yar xadka lagu oofiyo kan awoodda lehna layska dhaafo, in la isku qariyo dastuurada jira iyo in lala dagaallamo oo leysku dayo in koox walba oo uu kasoo carfayo (laga dareemayo) jihaadka la ciribtiro? Ama arinka waa indha ka qarsi? Laaxowla wallaa quwwata illaa billaah.

Alqaacida waxey muujisatay dagaal ka dhan ah yuhuuda, nasaarada iyo dabadhilifyadooda murtadiinta ah, qorshaheeda dheerna wey caddeysatay si loosoo ceshado Khilaafadii islaamka ee ka talineysay min shiinaha dhanka bari ilaa Andalus dhanka galbeed. Iskaba daaye arrinka wuxuu soconayaa inta la awoodo in la furto dhulka gaalada.

Qofkii arinkaa muujista ayaa Millatu Ibraahim ka mudan kooxaha Ikhwaanul muslimiinta Masar. Obama markii la doortay wuxuu booqasho ku tagay Masar wuxuuna ku dhawaaqay hadii ay Ikhwanul muslimiinka wadanka xukumaan in ay ilaalin doonaan danada mareykanka ee Masar. Mana jirto cadaawad muuqato oo u dhaxeysa labadooda sida tan u dhaxeysa Alqaacida iyo gaalada. Mid ayaa dhahaya "waxa jira muslimiin aan alqaacida ahayn oo colaadda mareykanka muujistay? waxaanu dhaheynaa "Haa, laakiin ma gaareen sida al qaacida ka bari noqoshaha iyo colleytankooda u muujisteen? Jawaabtana waa maya.

Cadowga mareykanka wuxuu qirayaa kooxda muslimka ah ee ugu daran ay colkooda ah iney yihiin Alqaacida. Obama ayaa arinkaa ku dhawaaqay khudbadiisi ugu danbeysay ee muslimiinta masar uu u jeediyay. Xitaa madaxda murtadiinta kooxaha ay ugu colleytin iyo baqdin badan yihiin kooxaha islaamka waa Alqaacida, guulna waa tan uu kuu qiro cadowgaaga.

Millada Ibraahim Caleyhi salaam waa in la muujistaa col iyo naceyb in loo qabo gaalada waligood, ilaa ay Allah kaligiisa ka rumeeyaan. Hadaan eegno manhajka Ikhwaanul muslimiinka markey dooneen in khilaafada soo celiyaan, barnaamijkooda jihaadiga ah wuxuu ahaa mid cad, ka dib tartiib tartiib ayey uga tanaasuleen . Hadaan eegno manhajka kuwa la yiraahdo (Saruuriyah) oo ah ahlu sunno, mudo ka hor jihaadka wuxuu ahaa arin ka deaxmuuqata, dhacdadii 11 september ka dib qaarkood waxaa is badalay aragtidoodii, kiligood ma ahan. Alqaacida markey bilaabatay ilaa hada waxey gaalada ku leedahay waanu idinku kufrinay oo idinma rabno dhaxdeenana waxaa yaaalo cadaawad iyo naceyb ilaa aad ka rumeysaan Allah kaligiisa. Allah ayaan waydiisaneynaa inuu nagu sugo arinka. Hadii kale qofkii ka leexda jihaadka Allah wuxuu leeyahay "
**{إِلَّا تَنْفِرُوا يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا وَيَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّوهُ شَيْئًا وَاللَّهُ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ}[التوبة: 39]**

**"hadeydaan jihaadka u bixin eebbe wuxuu idin cadaabi cadaab daran wuxuuna idinku baddali duul aan idinka duwan waxna kama dhibeysaan Eebbe, Ilaaheyna wax kasta oo uu doono waa karaa"** Al-Towbah 39

Muslim yahow ogow in xaqiijinta millada Ibraahim aysan ku imaaneyn xiligan ilaa lacag badan in lagu bixiyo mooyee, naftana laga dhaadhiciyo in ay u dul qaadato dhibka, qofkaan dhib la kulminna ma xaqiijiyo milada ibraahiim.

Ogow in qaar ay arinkaan iska daayeen, ayna qariyeen iney muujistaan Millada nabi ibraahiim (islaamka) ayagoo ku marmarsoonaya ineysan waxba baddali karin, waxaan ku dhaheynaa agteena laba arin baa taala:

1: Awoodda wax caddeynta ( in dadka loo sheegi karo)
2: Awoodda wax badalka.

Hadaan awoodno inaan dadka wax u caddeyn karno oo aan wax baddalid ku qabaneynin taasi waa cibaado gooni u taagan. sida ku cadd Milada Ibraahim iyo qaabkii Nabi Muxamed naxariis iyo nabadgalyo korkooda Allaha yeelee, ay muujistay inuu bari ka yahay oo diiday gaalada iyo waxey caabudaan isagoo awood u lahayn inuu isbadal sameeyo. Wuxuu muujiyay in awoodda isbaddal aysan imaan karin illaa wax la caddeeyo, caddeyntana waxey leedahay qiimo lagama maarmaan ay tahay in kuwa heysta millada Ibraahim iney bixiyaan. Warbixintii Sumayah bintu Khabaad -Allaha ka raali noqdee – iyo seygeeda Yaasir iyo kuwo kale oo saxaabada ahna waad ogtahay.

## 7:WAXEY QAATAAN SUNNOOYINKA KOWNIGA AH IYO SHARCIGA SI LOO XAQIIJIYO GUUSHA .

Si loo xaqiijiyo guusha, ceyrinta gumeystaha iyo murtadka si loosoo ceshado xukunka Allah, iyo in la xaqiijiyo danta guud ee la tiigsano ee quraanku dartiis usoo dagay, Allah wuxuu leeyahay

**[إِنَّا أَنْزَلْنَا إِلَيْكَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ لِتَحْكُمَ بَيْنَ النَّاسِ}[النساء: 105}"**

**"Anagaa kugu soo dajinay kitaabka si xaq ah inaad ku kala xukunto dadka dhaxdooda"**

Si loo xaqiijiyo arimahaasi oo idil waxaa laga mamaarmaan ah in la ilaaliyo sunooyinka dunidan (Qaabka ay dunidan usocoto sida qofka dadaala ,diyaar garooba in guushu ay raacdo), iyo diinta sidey qabto (qaabka sharciga waafaqsan ), waxaa loo baahan yahay xujo, caddeyn iyo dagaal.

**Raacida qaabka sharciga ah:**

Jihaadkooda wuxuu ku dhisan yahay cilmiga sharciga ah, marka laga eego sharciyadiisa, fadligiisa iyo soo nooleyntiisa quluubta dadka, waxey ku sifoobeen amarka Allah ee u cararidda jihaadka xilliga dadka badankiis ay iska diideen ama khilaafeen. Allah wuxuu leeyahay:

**يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَا لَكُمْ إِذَا قِيلَ لَكُمُ انْفِرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ اثَّاقَلْتُمْ إِلَى الْأَرْضِ أَرَضِيتُمْ بِالْحَيَاةِ الدُّنْيَا مِنَ الْآخِرَةِ فَمَا مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا فِي الْآخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ التوبة: 38**

**"kuwa xaqa rumeeyayow maxaa idinku dhacay oo marka laydiin dhaho ku baxa jidka Eebbe aad ku cuslaataan dhulka, ma waxaad ku raalli noqoteen nolosha adduun aakhiro ka sokow, nolosha addunka marka aakharo loo eego waa raaxo yar uun"**. Al-Towbah 38

waxaan aragnaa garsoorayaasha iyo mas'uuliyiinta sharciga ah iney aadayaan jihaadka, ogowna qofka ka qeybqaata jihaadka waxaa u sugnaada cilmiga jihaadka oo aysan lahayn qaar badan oo cilmi leh balse aan jihaadka ka qeyb qaadan.

Waxaan maqlay Sheekh al Cutheymiin-Allah ha u naxariistee- oo xusaya waxyaabaha uu ka faa’iiday Sheekh Usaama oo mas'alooyin cilmi ah kuna saabsan jihaadka, ayagoo farqi weyn oo dhanka cilmiga guud ahaaneed uu u dhaxeeyo.

Ahlul cilmiga qaar ayaa ii sheegay in markuu manhajka jihaadka qaaday inuu Allah u furay albaabada cilmiga iyo aqoonta axkaamta jihaadka wax uusan horey u aqoon haba soo marto mas'aladee. Hadaba fadliga Allah dartii waxey ku taagan yihiin axkaamta jihaadka, ha ahaato kuwa dagaalka, nabada, qaniimooyinka iyo amaanka, gafna wuu dhici karaa, asxaabtii qaar ayaaba gaf ka dhacay sidaan horey usoo sheegnay.

**Qaadashada sunooyinka koonka:**
Disidda dowlad iyo haynteeda ma jireyso ilaa inta la helo awood iyo loollan isriixriixa ( koox walba iney doonto iney meesha u harto), xitaa dowladaha dimuqraadiyada sheegta waxey taagmeen dagaal lagu xiiqmay oo wax walba baabi'iyay ka dib.
Ogowna in wadadaasi kowniga ah in eysan baabi'in, xitaa rasuulka Allah naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaate wuu raacay, dowladii islaamka madiina ayuu ku dhisay oo ay joogeen kuwa soo hijrooday (muhaajirin) iyo kuwii u gargaaray (ansaar) oo labadaba hubeysnaa.

Balse manhajka kooxaha dhibdiidka ah iyo ka fogaanta uruursiga taageerayaasha hubeysan, ayagoo qiil uga dhiganaya iney maamulka dabadhilifka uu ka horimaanayo oo uu dhibayo, waxa ay qatar ku noqoneysaa mirihii laga helay faafinta dacwadooda,' wey is moodsiiyeen !!!' waxey ka fogaanayaan in eey u hijroodaan wadan ama dhul ama buuro ay joogaan taageerayaal aaminsan u tabarashada jihaadka si aanan loogu tuhmin in ay u ololeynayaan in ay wax u maleegayaan dowlada dabadhilifka ah. Waxey kaloo diidayaan xujada ah ineysan dooneynin iney ka faarujiyaan magaalooyin ka culumada, wey is moodsiiyeen!!!' sidaa darteed ayey waxey khilaafeen sunnada sharciga ah ee xilliga makkah. Taasoo sidoo kala ah sunno kowni ah. Eeg kitaabta Maamulka is balaayeynta (duur-joog nimo u dhaqanka) boga 98.
Allah haku dhowree ogow qofka doonaya guul ee ku ekaanaya dhanka cilmiga iyo barbaarinta oo kaliya inuusan wax xaqiijineynin, maxaa yeelay waxey khilaafsan tahay qaabka awoodda iyo wax iska celinta oo ah qaab sharci ah oo dunida waligeed lagu yaqiinay.
Sidoo kale ma xaqiijinayo guul qofka mooda in dowlad islaami lagu dhisi karo sanduuqyada codeynta, waaqica la jooga ayaana marag ka ah. Waxaanu odhaneynaa: tabar yarida qiil uma ahan in laga tago daawada nabiga, bal waxaaba loo baahan yahay in laa raadiyo sababihii lagu xoojin lahaa, maxaa yeelay iyada ayaan guul ku gaareynaa. Qofkii rabo inuu kitaabka iyo Sunnada wax ku xukumo waxaa loo baahan yahay labadaan arrimood :Xujo ku oogid iyo u caddeyn arinka , iyo Seyf (Dagaal), qu'aan wax haga iyo Seyf wax gargaarta, Allah Subxaannahu Watacaalaa wuxuu leeyahay :
**[وَكَفَى بِرَبِّكَ هَادِيًا وَنَصِيرًا]{الفرقان: 31} "Eebaa ku filan hanuunin iyo gargaar"**
Hadaanu doono ku gaabsi dhanka cilmiga iyo barbaarinta oo kaliya ma awoodi doono inaan shareecada wax ku xukunno, maxaa yeelay waxaan khilaafnay sunadii kowniga ahay (qaabka dunidan howlaheeda u socdaan) iyo sunnada sharciga ah ee ah in awood la yeesho. Hadaan jihaadka wada qaadno anndagoo xujo iyo cadeynba heynin waan dhumeynaa oo awoodda meel aan booskeeda ahayn ayaan ku bixineynaa, waxaa laga maarmaan ah in labada lawada helo.

## 8: KOOXAHA ISLAAMKA WAA KOOXDA AY YUHUUDDA , NASAARADA IYO MUNAAFIQIINTA UGU NECEB YIHIN.

Waxaan isweydiiyay waa tee kooxaha islaamka kooxda ay yuhuudda nasaarada iyo munaafiqiinta ugu neceb yihiin? waxaan ogaaday in ay Alqaacida tahay mida ku sifowday arinkaas,waana jawaab uu qirayo qof walboo caqligiisu fiican yahay. Hadana waxaan is weydiiyay sababtu maxey tahay? Waxan helay jawaabta iney tahay iney xaqa ku sugan yihiin, maxaa yeelay waxey raaceen amarada sharciga Allah ee ah in gaalada dulmiga wadda aan loo turin, sida hadalka Allah subxaanahu watacaalaa:

**،[يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَالْمُنَافِقِينَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ}[التوبة: 73}**

**"Nabiyow la jihaad gaalada iyo munaafiqiinta kuna darrow"**

Al-Towbah 73

Qofkii aanan tanaasulin, heshiis la galin, caqiidadiisana aan ka iilan, dhuuntana ugala kuwa xad gudbay waaay nacaan, naceyb kan ugu daran, si ka duwan kuwa waddada dimuqraadiyada qaaday ee mujahidiinta ah, kana tanaasulay qaar ka tirsan caqiidadiisa sida Alwalaa Walbaraa, sida kan sheeganaya in kuwa ay ku caddahay munaafiqnimad oo ay yihiin walaalihiisa, ayagoo la ogyahay munaafiqnimadooda. balse wuxuu arintaa u leeyahay ay tahay in uu maslaxad siyaasadeed uu ka hormarinayo daliilka sharciga ah, qofkii gaalada u iisha ayaga wey u iilan, siduu Allah quraanka inoogu sheegay : **{9 :القلم}[وَدُّوا لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُونَ]،**

**"waxey jecel yihiin inaad u iilato ayana eey kuu soo iishaan".**

qofkii caddeysta caqiidada Alwalaa Walbaraa oo aanan xagooda u iilanin aad ayey u nacayaan, waxaana arrinkaa kuu caddeynaya sida warbaahinta yuhuuda, kirishtaanta iyo munaafiqiinta ay u xumeeyaan alqaacida.

Waxaan aaminsanahay in yuhuudda ay doorbidaan xarako jihaadi ah oon ahayn alqaacida gudaha falastiin, sidoo kale in hurdada ay uga dhamaaneyso markey alqaacida ka bilaabato Gaza dhexdeeda, taasina ma ahan inaan dhayalsanayo jihaadka Xamaas ay ka wado Gaza, balse cadowga waxey kala saaraan xarakooyinka jihaadiga sidaan korba kusoo xusnay.

**Halkan waxaa ku shgeynaa arrin muhiim ah**

Waa hadal ku socdo muslimiinta qaar ee naca alqaacida in ka badan inteey nacaan xarakooyinka kalee islaamiga ah, ha ahaadaan muslimiin rayid ah ama u eg ama ardayda, xitaa culimada qaar
waxaan leenahay
"waxaad ku midowdeen idinka iyo mareykankaba arinkaasi, mareykankana

alqaacida ayuu ugu naceb yahay xarakooyinka islaamiga ah, idinkana kooxha islaamiyiinta waxaad ugu necebtihiin walaalihiina alqaacida. Miyaadan wax garaneynin? Ma isweydiisaan waxa gaalada aad u gala mid noqoteen mas'aladaasi idinkoo og in mareykanka ay cadowgiina yihiin? Soo laabasho run ah ma jirto miyaa si aad horta u eegtaan waxa aad ku naceeysaan alqaacida? soo laabasho ma jirtaa si aad horta u eegtaan alqaacida ma waxey qabtaa usuul kasoo horjeeda manhajka saxiixa ah ( wax aan leysku khilaafsaneyn inuu sax yahay) ee ahlu Sunna Wal-jamaaca? Alle Fadliga kama heleysaan arinkaa, waxey ku taagan yihiin manhajka Ahlu sunna ee Arrimaha sida  in Ahlu sunnahu aaminsanyihiin inuu gaaloobayo qofkii xukunka Alle mid aan ahayn ka dhiga dastuurka guud, iyo inuu gaaloobayo qofkii gaalada lasoo jirsada ee muslimiina ka horyimaada iyo mas'alooyin kale, muxuu qaarkiin u dhageysadaa warbaahinta gaalada oo uusann u dhageysaneynin warbaahinta mujaahidiinta oo la dagaallamaya in la faafiyo CD-yada iyo cajaladaha ay soo saaraan mujaahidiinta?.

Allah ayaan kugu dhaariyay walaalkeyga muslimka ahow haddaad is dareensiiso mareykanka oo dhowraya adigoo la dagaallamaya faafida cajaladaha mujaahidiinta, nafsadaadana weydiiso shaqadaasi maku farxayaan mise? Suureyso muslimiinta ku waayay ilmahooda, waalidiintooda iyo dumarka la faraxumeeyay ee u qeylinayay muslimiinta " Alla gargaaroow" suureyso ayagoo ku eegaya adigana aad la dagaallameyso faafida cajaladaha mujaahidiinta, ma is leedahay arinkaa wuu farxad galinayaa? Jawaabta waxaan u daayay dadka cadaaladda ah ee dhowrsada, balse aaway caaadilka ? Allah ayaa caadil ah.

Nin gabyaa ayaa yiri :

waxaan arkay dadkeena oo leysku jarayo **** dhawaqa rasaastana loo dhawaaqeyn
waxan ahaaday mid aan waxba dhigan kana **** nixin naftuna barkinta ku caafimaado
nafta garabka ayaan saartay madfacana waan qaatay **** dhawaqa colaadana waan ku reystaa
ma jilcayo go'aankeygana kuma dago **** dil, cadaabid iyo musaafurinba

ballantu waxa ay taallaa alle agtiisa oo yiiri : **"waxaana uga muuqday Alle agtiisa waxeysan maleysaneynin"** Al-Zumar 47

## 9: WAXEY AHMIYAD SIIYEEN DHANKA WALAALTINIMADA ALLAH DARTII .

Waxaan eegay siirada Nabi Muxammed naxariis iyo nabadgalyo korkiisa ha ahaatee waxaan ogaaday in aan jihaadka loo oggolaan ilaa uu walaaltimada dar Alle uu asxaabta dhaxdooda ka xaqiijiyay, heer ay walaaltinimada ka gaareen tusaalooyin sare. Markuu Nabiga soo gaaray Madiina, howlihiisi ugu horreeyay waxa ka mid ahaa walaaleynta muhaajiriin iyo ansaar.

Sheekh Almubaarkafuuri -Allaha u naxariistee- wuxuu yiri [siduu Nabiga Allah u dhisay masaajidka ee uga dhigay xarun lagu kulmo leyskuna dummo, wuxuu qabtay howl kale oo ah waxyaalaha ugu wanaagsan ee taariikhdu soo minguurisay waa walaaleynta muhaajiriinta iyo ansaar ee ka dhacday guriga Anas Bin Maalik, waxey ahaayeen 90 rag ah, bar waxey ahaayeen muhaajiriin barka kalana ansaar, wuxuu ku walaaleeyay in ay isu turaan (dhibka qeybsadaan), isna dhaxlaan ilaa u dagaalkii badar dhacay oo ay soo dagtay:

**{وَأُولُو الْأَرْحَامِ بَعْضُهُمْ أَوْلَى بِبَعْضٍ}**

**" Qaraabada ayagaa qaarkood qaarka kale mudan"**

waxaa la diiday isdhaxlidda aan walaaltinimada dhabka ku dhisneyn [Raxiiqul makhtuum144], waxaa laga wariyay Abu Hureyra inuu yiri **"Ansaar waxey tiri: geedaha timirta inoo qeybi anaga iyo walaalaheena. Wuxuu yiri: Maya, waxey dhaheen: Dhibaatada naga qeyba faa'iidada ayaan wadaageynaa,waxey dhaheen: waan maqalnay waana adeecnay"** waxaa wariyay Bukhaari

Markii aan ururrada islaamiga ah ka eegay dhanka walaaltinimada Alle dartii, waxaa iisoo baxday in labo urur ay ugu fadli badan yihiin baabkaan,waana ururka Tabliiqa iyo Alqaacida, markaan labadooda isbarbardhig ku sameeyayna waxaan helay in alqaacida ugu fiican tahay, maxaa yeelay alqaacida waxey gaartay sida naga soo gaartay dagaalladooda in ay naftu isu huraan, waxaa laga yaabaa in amiirka uu asxaabtiisa amro iney dib u gurtaan isgana uu daboolo (ka dabxiro) ka difaaco ilaa laga dilo asxaabtiisana ay badbaaddo, waxaaba laga yaabaa dagaallada qaar inuu amiirka amro dib ugurasho isagoo dhabarkooda ka ilaalinaya markaasna uu askari amar diiddo sameeyo, ulama jeedo inuu khilaafo balso nafta ayey isu hurayaan. Subxaana llaah, qisooyinka noocaanoo kal ah kama maqleysid dadka haldoorka ah ee mujaahiinta mooyee inta laga ogyahay taariikhda umaddaan .

Waxaan lasoo noolaa jamaacaadka islaamiga qaarkood kama anan helin in walaaltinimada Allah dartii muhiimad weyn la siinayo sida aan ku arkay

Alqaacida.
Waxaan joogay goobaha cilmiga ee kheyr aad ufara badan uu yaallo balse waxaa laga dareemayaa in dhanka walaaltinimada Alle dartii ee ardada ay daciif tahay. Markaan akhrinno taariikhda ardayda cilmiga barata oo aan eego xaaladda inbadan oo ardadaas ka mid ahaa waxaa inoo soo baxeysa in farqi weyn inoo dhaxeeyo, arintaasna mudo dheer ayaan ka cabanayay, markaan billaabay inaan la xiriiro alqaacida waxaan helay iney wax badan ka baddalan yihiin kuwa kale, waxaad arkeysaa deeqsinimada iyo is jaceylka dhaxdooda ay aad u sarreyso, xitaa waxey jecelyihiin dadka kale haddii ay yihiin kuwo nooleynaya ruuxda jihaadka.

Ogow midkaagaan libinta ku geeraarow: urur kasta oo aanan xaqiijinin walaaltinimada alle dartiis guul ma gaari karto, taasina waxey khilaafsantahay waddadii Nabi muxamed iyo axsaabtiisii naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee, sida la ogyahay dagaallada inteysan bilaaban waxa ay meel sare ka gaareen dhanka walaaltinimada.

Walaal kalsooni ah oo ku socda xaal wanaagsan ***
oo aanan xigto iyo qaraabo ila aheyn
Ayaan ka jeclahay labo kun oo sokeeye ***
oo shaki iiga jiro qalbigiisa.

Sideey koox guul ku gaareysaa iyagoo dheedooda iska bakhiilaya? Oo aad arkeysid sida ay ugu liitaan in wax la isku huro? oo Bilooyin aanan is booqaneynin oon is xiriirineynin, qaarkoodna ay isu dhaw yihiin Inyar oo kamid ah mooyee.

**IS DUL TAAG (iimaani ah) MUHIIM AH**
Maalin maalmaha ka mid ah anigoo u socda inaan cilmi kasoo kororsado sheekh ka mid ah sheekhyada Yaman ayaan waxaan waddada isaga soo dhacnay arday kale oo Cadan ka timid oo shiikhaasi u socda, baabuurka ardada qaadayay waxaa lahaa mid ka mid ah ardada ugu waaweyn ee markaska wax ka barata, mararka qaar waxa uu buuxin jiray booska sheekha marka uu maqan yahay, ardadii waxey billaabeen in ay alaabtooda iyo kutubtooda saaraan gaariga dushiisa, ardaygii gaariga lahaa wuxuu kala hadlay kirada baabuurka lagu raaco, ardayda ma aysan heysanin qarash gaari raac ku filan, kolkaas waa uu u diiday iney gaariga raacaan, kadib alaabtoodii iyo kutubtoodii ayay lasoo dageen oo gaari kale ayay raadraadiyeen. Bal fiiri arrintaas! dhacdadaan haddii ay ahaan laheyn mid marmar dhif ah dhacda maanan sheegi lahayn balse dhanka walaaltinimada hoos u dhac weyn oo loo jeedo ayaa ka jira.

Ulama jeedi in laga dhex waayay qof walaaltinimada xaqeeda siiya, taasi way ka nasahan yihiin, balse jamaacada jihaadiga ayaa dhanka walaaltinimada kaga fiican jamaacaatka kale. Sababtuna waa, Allah fadligii

waxa uu waafajiyay iney camal ahaan ula yimaadaan walaaltinimada, maxaa yeelay waddadaasi badanaa ma maro kuwa geesiyaasha ah mooyee, geesiguna badanaa waa deeqsi lagu yaqaanno dabeecaddaas iyo sifadaas.
Sidoo kale mar walba oo mujaahidiintu ay u koroto ka cabsashada cadowgooda waxaa usii kordha isjeclaan iyo isu hurid dhaxdooda.

**HALKANNA WAXA KU JIRA ISDU LTAAG KALE.**

Aniga iyo dhalinyaro kale ayaa waxaannu ku biirnay urur, kadib Alle ayaana na waafajiyay inaan ku biirno mujaahidiinta, xaaladda ayaa is badashay, wallaahi walaaltinimadeenna aad ayay u yared kadib waa ay korortay, wax isu hurid aan horey u jirin waan helnay, isxiriirinta naadir bay aheyd kadib waxa ay noqotay mid joogto ah, waana isla dadkii, xiriirkeena wuu wanaagsanaaday markaan ku biirnay alqaacida.

Allah hakuu naxariistee ogow in Alqaacida ay xaqiijisay arin weyn oo walaaltinimada ah, aniga qof aan ka jeclahay ayaga ma jiro, mana arag dad sidaa oo kale ii jecel. Nabiga naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee wuxuu yiri **"hadii midkiin jeclaado walaalkii ha u sheego inuu jecel yahay"** waxaa wariyay Daa'uud iyo Tirmidi, waana saxiix albaanina waa uu saxay. ahmiyadda ay alqaacida siiso xaalada muslimiinta dunida ayaa kuu caddeyneysa sida ay walaaltinimada islaamka ugu weyntahay.

## 10: WAA KUWO SI BUUXDA U DIYAARGAROOBA

Si aad u ogaato ahmiyadda uu cinwaanka leeyahay waxaa laga mamaarmaan ah in la ogaado xukunkeeda sharciga, sheekhul islaam wuxuu yiri**: [waxaa waajib ah in loo diyaargaroobo jihaadka, dhanka diyaargawga awood dhan walba leh ( dad iyo qalab), waqtiga uu uusan jirin diyaargarow, wixii la’aantood waajibaadka lala imaan waayo waxa ay noqdaan waajib]** (majmuucul fataawaa 28/259).

sheekhul islaam Ibnu Teymiyah Allah ha u naxariistee wuxuu ku sheegay kitaabkiisa ( Siyaasadda sharciga ) xukunka ay leedahay mas’aladaan, markuu ka hadlayay qaacidada – Wii uusan la'aantii waajibka dhici karin waajib ayuu noqonayaa - qaacidada waxa uu ku tusaaleeyay in jihaadka waajib yahay, hadii awoodda jihaadka la heynin waxaa waajib noqonaya in loo diyaargaroobo. Maadaama jihaadka waajib uu yahay, waajibkaaas si loola yimaado wixii sabab u ah waxa ay noqonayaan waajib.

Walaalka akhristah ahow waxaan kaa rabaa inaad arrinkaan dareentid,

ogaatidna waajibka waxa loola jeedo, yacni waa wixii ka tagiddooda uu dambi noqonayo, diyaar garowga wuxuu noqonayaa:
1: Diyaar garow dhanka caqiidada ( Caqiidada dadka in laga dhiso )
2: Diyaarganow dhanka jirka ( ciidanka )
3:Diyaar garow dhanka hubka ah
4: khibrad waxaa lagu ogaaday iney wanaagsan tahay ku birridda urur is diyaariya si uu kuugu fududaato diyaargarowga, waxyaabaha ii siyaadiyay inaan la dhaco alqaacida waxey tahay iney fahmeen sharci ahaan macnaha diyaargarowga ayna dhaqan galiyeen, waxaan arkay iney kaga fiican yihiin ururrada kale dhanka diyaar garowga, ururrada qaar maba diyaar garoobaan, halka kuwo kale ay ka badbadiyaan ama ku adgudbaan diyaar garowga.

Ururrada qaar sidaan horey usoo xusnay maba diyaar garoobaan, waxaa qalad uu ka jiraa sida ay u fahmeen diyaargarowga, waxaa ka mid ah

1: waxey ballaariyeen diyaar garowga dhanka caqiidada, taasoo cimriga gabigiisa qaadaneysa inta ay ku hayaan waan diyaar garoobeynaa, xitaa jiilka ay caqiidada ku barbaarinayaan ma ay aaminsana iney jihaadi doonaan, waxey sheeganayaan in jiilka kusii xiga uu barbaarinayo kaasna uu jihaadi doono, hadii macallinka uu si xun wax u fahmay sidee buu noqonayaa ardayga? Waxaan leeyahay: kuwaasi waxey si qalad ufahmeen diyaargarowga sharciga ah, xitaa diyaar garowga dhanka caqiidada ee ay sheeganayaan gaabis baa ku jira, gaabiskaasoo ah in jihaadka uu yahay fardul ceyn ( qof kasta ku waajib ah) taasna ma barayaan ardadooda. dhanka AL-Walaa Wal-Baraa iyadana way ku liitaan, daliilna waxaa u ah: haddii xitaa aan u oggolaano in madaxda xadgudbay aysan gaalnimo ku dhicin, waxey noqonayaan faasiqiin xadgudbay, sidaa ooy tahay waxaad arkeysaa in qaarkood ama badankood aysan u carooneynin madaxdaas sidii loo baahnaa in loogu caroodo, mararka qaar weyba amnaanaan waxey ayna dadka ugu yeeraan in mar labaad la doorto iyagoo ku tilmaamaya in madaxdaas ay wadanka ka badbaadiyeen dhibaatooyin, qof waxaa sharaf ugu filan in ceebihiisa ay tirsami karaan (yaryihiin), iyo hadallo kaloo la mid ah ayay ku ammaanaan, hadalladaas waxey kasoo yeeraan kuwo aan wanaag ku tuhmeyno oo aan ka mid ahayn culumada dowlada u shaqeysa.

Haddii diyaargarowgooda dhanka caqiidada sidaa yahay bal ii sheeg goormuu soo baxayaa jiil dullinimada diida, sharafta qaata oo umadda usoo celiya sharafteeda? iyagoo diyaar garowga noocaas ah ku jira ayay haddana quus iyo walwal ku abuurayaan quluubta dhalinyarada, yididiilada ayey ka daciifinayaan, waxey u sheegaan in isku xukunka shareecada uusan jireynin xiligaan, arinkaas waxaad ka ogaan kartaa hadalladooda iyo qoraaladooda, waxad arkeysaa mar walba oo diyaar garow iyo jihaad lasoo hadal qaado iney ku boodaan oo yiraahdaan: waxaa laga mamaarmaan ah

diyaargarowga dhanka iimaanka, waxaadba mooddaa in uusan jihaadi karin culumada iyo ardada cid aan aheyn, kuwaani ma fahmayaan hadyigii iyo sunnadii Nabiga ee ku saabsana arrinkaas sida inoo imaan doonta.

Hadiiba uu qalad ka jiro waxa ay ku sheegayaan diyaar garowga dhanka caqiidada ah maxaad u maleyneysaa diyaargarowga dhinacyada kale ? dhinacyada kale waxey ku tugteen salaat janaaso ( wax dhintay bey ka soo qaadeen) ilaa heer dadka qaar ay is dhahaan qofka toosan waa kan aan hubka qaadin, kuwa jaahilka ah qaarkood waxey qabaan fikir ah in kuwa toosan oo ay ugu yeeraan 'kuwa jilcan' iney yihiin kuwa liita. tuhunnadaas waa waxba kama jiraan, markaa aad sababta u kuur gashid waxaad arkeysaa in dacaayadaasi ay salka ku heyso sababo jira oo ay ka tahay: amarrada shareecada oo khilaafsan diyaargarowga iyo jihaadka, taasoo ah fikirka kooxda murji'ada loo yaqaan.

dadka qaar oo qaba fikirka noocaas ah waxba iskama baddalin xitaa hadii lala dagaallamayo mareykanka iyo taageerayaashiisa, mujaahidiintuna khaladka noocaas ah waa ay ka saxeen kuwa ahlu diinka ah wixii ka dambeeyay dhacdadii 11ka Sebtember.

Arrinka diyaar garowga waa mid weyn oo muhiim ah, waxaa ka mid ah in Rasuulka Allah naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaadee uu yiri: **" Alle halkii fallaar wuxuu jannada ku galiyaa sadax qofood, qofkii sameeyay, sameyntaas wanaagsan ayaa loo xisaabayaa, kan ganay, iyo kan fallaaraha u dhiibaya midka gamaya, gama fallaaraha oo fuula ( gaadiidka), inaad fallaaraha ku gantaan ayaan ka jeclahay inaad fuushaan, qofkii ka iska daaya gamidda fallaaraha ka dib markii uu bartay isagoo nacay waxa uu ka tagay ama diiday nimco"** waxaa wariyay abuu daa'uud.

Waxaa ku tusaya ahmiyadda ay leedahay gamidda ( liishka) in culimada qaar ay tilmaameen in qofka bartay gamidda ka dibna iska hilmaamay isagoo nacay uu la miyahay qof ku dhacay dambi aad u wyn.
Walaalkeyga aan jeclahayow ma fahamtay arrinka? Ma fahamtay In ururrada qaar ay arin cad ku xadgudbeen, waxaad dhihi kartaa waa arrinkee? Waxaan leeyahay: waa diyaar garowga gaar ahaan hubka, maxey isu moodsiiyaan diyaargarowga hubka iyadoo Nabiga uu yiri isagoo minbarka dul taagan **"Udiyaarsada waxaad kartaan oo awood ah"** awooddu waa ganidda, awoodu waa ganidda " waxaa wariyay Muslim.

Midkaagaan jira 15 sano ama ka yar amaba ka weyn ee ku jira diyaargarow caqiido, miyaan la gaarin xilligi aad diyaar garowga hubka billaabi lahayd? Mise dalka iyo dadkuba kheyr iyo nabad ayay ku jiraan? Ma Baladka ayaa xukunka alle lagu dhaqaa? Ma Dadkaa xaquuqdooda hela? Dhulalka

muslimiinta xor maka yihiin yuhuuda, kirishtanka iyo cadowga kale? Haddii ay dhacaan waxaas oo idil diyaargarowga wuu sii jirayaa jeer dhulalka gaalada aan furanno, waa sidaas axkaamta islaamka. Waxaa na heysta oon ka cabaneynaa qalad dhanka fahamka iyo camalka ah, laakiin alqaacida, alle mahaddii waxa ay fahamtay ulajeeddada diyaargarowga sharciga ah, waxey sameysay wixii ay awooddo oo howl ah, fadliga Alle dartiina waxey noqdeen ururka ugu fiican dhanka diyaar garowga iyo barashadadiisa.

Taasna waxa ay khilaafsantahay dhaxdhaxaadnimada uu qabo Marekanka iyo munaafiqiinta. Alle ayaan u sheeganeynaa oo waydiisaneynaa kaalmo iyo garab.

## 11: DALIILKA KAMA HORMARIYAAN SANAMKA LOO YAQAAN MASLAXADA-IYO-MAFSADADA

Qaacidada isu miisaamidda sheyga maslaxadiisa iyo dhibkiisa waa qaacido sax ah oo leysku raacsan yahay, balse muddooyinkaan waa la weyneeyay, si qaldan oo loo adeegsaday darteed ayay howl gab ka dhigtay axkaam badan oo shareecada ka tirsan, ka hor intaanan la galin baabka maslaxada-iyo-dhibka waxaa lagama maarmaan ah in leysku raaco asalka. Haddii qofka naga soo horjeeda uu aqoonsan yahay in dastuurrada maanta lagu dhaqmo ay yihiin gaalnimo, gaalada oo muslimiinta looga hiiliyana ay tahay gaalnimo,qof kaasi wuxuu waafaqsan yahay asalka, waana kala doodi karnaa waxyaabaha farca ah ee asalka ka hooseeya iyo maslada-iyo-dhibka . Balse haddii qofka uusan aaminsaneyn in qawaaniinta lagu dhaqmo ay gaalnimo tahay, gaalada oo loo soo hiiliyana oo lasoo raaco aysan gaalnimo ahayn , waxaan leenahay khilaafkeena waa asalka sidaa darteed kama wada hadli karno waxyaabaha faraca ah iyo maslaxada-iyo-dhibka.

Hase yeeshee qofka aan isku raacsannahay asalka waxaan leenahay: kuwa qawaaniinta la dajiyay wax ku xukumaya haddii ay ku noolaadaan amni iyo nolol barwaaqo wali waxa ay jireysa fasahaad, maxaa yeelay waxey ku taagan yihiin gaalnimo waxa ayna noolyihiin jihaad la'aan. Dagaalka aad kula jirtid cadowga kaasoo hor jeeda ee mar adiga kaa guuleysanaya marna aad adiga ka guuleysaneysid ayaa ka kheyr badan in amni leysaga nagaado iyadoo gaalnima la dhex dabaalanayo. Arrintaa ku baraarug!!!.

waad aragtay alqaacida oo la dagaallameysa madaxda murtadiinta ah kana bari noqoneysa iyaga, halka dadka qaar ay madaxdaas u arkaan iney murtadiin yihiin balse aan bari noqonin iyagoo xuja ka dhiganaya maslaxada dacwada.

Kuwa aragtida gaaban qaarkood waxey mujaahidiinta ku aflagaadeeyaan

dhiig daatinta, iyagoo hilmaamay in meesha uu shirki yaallo, Allah wuxu leeyahay **"La dagaallama gaalada inta la waayayo fitno diin kulligeedna ay u ahaaneyso alle"** Al-Anfaal 39

Run ahaantii kuwani isma dareensiinin dhibka waxa uu yahay, dhibka jira waxa weeye diinta oon la isku xukumin ayaa ka weyn in dhiig la daadiyo, sidii uu yiri Suleymaan bin Saxmaan-Allah u naxariistee- **"in ay is laayaan reer magaal iyo reer miyi ilaa ay dhamaadaan ayaa ka fudud in dhaaquut uu dadka ku xakumo xukun uu alle soo dajinin".**

Sayid Qudhub-Allaha u naxariistee- wuxuu leeyahay**: [ maslaxada dacwada waxey isu badashaa sanam ay caabudaan dadka dacwada sheegta, oo isla markaas hilmaamaya manhajka dacwada ee asalka ah, dadka dacwada ku jira waxaa looga baahan in ay ku toosnaadaan wadada dacwada oo waa ineysan u aabba yeelin dhib walba oo ku imaan kara dacwada iyo dadkeeda, qatarta ugu weyn waa in manhajka laga leexdo sababtey doontaba la lahaatee, ha yaraado ama ha badnaado, Allah ayaa maslaxada ka yaqaan, dadkana laguma kallifin iney maslaxada kenaan balse waxaa laga rabaa oo kaliya in aysan manhajka hareer marin waddadana ka iilan ].**

magaca maslaxada-iyo-dhibka ayaa xurmooyinka loogu xadgudbay, ka tagidda jihaadka loogu dhawaaqay waddada dimuqraadiyadana cagta loo saaray. maslaxada-iyo-dhibka darteed ayaa mujaahidiinta loo aflagaadeey, daliilkiina uu u beelay heybadiisii, caqligiina diinta laga hormariyay, bidca ay ku timid, muslimiinta loo dulleeyay.

Waxaa loo baahan yahay in lakala saaro maslaxada-iyo-dhibka la aqoonsan yahay ee diintu qabto iyo midda gaar ahaaneed ee la amray in lahuro si loo gaaro wax diinta lagama maarmaan u ah.

Iska ilaaliya oo iska ilaaliya dhagarta Ibliis, Magaca maslaxada-iyo-dhibka ayey kooxaha islaamiga isaga daba laalaabteenteen safaarada Mareykanka, magaceedaana lagu qabtay shirar lala galay diimaha kale si loo baabi'iyo qadiyada Al-Walaa Wal-baraa. shirarna lagula galay shiicada Raafidada ee maanta la leeyahay waa walaalaheen dhanka caqiidada, xilli shalay lagu lahaa waa gaalo, allow adigaa awood iyo tab iska leh, haseyeeshee Alqaacida -kaligeed ma ahane- mad-habkeeda wuu cadyahay, Allah ayaa kaalmo weydiisaneynaa.

## 12: WAXEY SOO NOOLEEYEEN ERAY BIXINTII AHEYD CULUMADA DOWLADA

Magacaan wuu jiray ilaa xilligii dadkii hore (salafka ) ee fadliga badnaa qarniyadii hore, salafkiina wey ka digeen culimada dowlada ay wadato -ee afka dowlada ku hadla- sababtana waa halistooda ayaa weyn maadaama ay saameyn weyn ku yeelan karaan gunta xaqiiqada, xaqa ayay baadhil ka dhigaan baadhilkana xaq, waxey kaloo madaxda siiyaan sharciyad ay kursiga kusii fadhiyaan iyadoon la fiirineynin waxii qallooc ah ee ay sameeyaan, waxey ka aamusaan danbiyadooda, xitaa gaalnimadooda, sidaa darteed ayuu rasuulka naxariis iyo nabad galyo orkiisa alle ha yeelee yiri: **''qofkii u taga suldaanka (madaxweynaha) waa la fidneeyay''** waxaa wariyay Abuu Da'uud, Sheekh Albaanina wuu saxay.

**Isdultaagid arrin dhab ah**
Maxaanan magacaasi uga maqlin kooxaha marka laga hadlayodhaqan galitiisa? Koox dhan ayaadan culimadeeda ka maqleynin ka digid culimada dowlada, hadii qaarkood ay ka digaan culumada dowladda, qaar kalaa u arkaya in arinkaasi uu liddi ku yahay wadadii salafka ee axkaamta.

Waxaa qalbi dillaac ah in qaarkood haddii ay maqlaan iyadoo la sheegayo gaalnimada qawaaniinta la dajiyay (dastuurka) isagoo caqiidadii mur'jiada ku taagan oo uusan is ogeyn haddana inkiri maayo gaalnimadaas. Qaarna wayba qirayaan ahlu sunnaha waxey ka qabaan arrinkaas balse wuxuu ka dhigayaa arrin isku khilaafsan yihiin, sidaa ooy tahay haddu maqlo madax gaar ah oo xukun lagu riday waa uu caroonayaa sidii la moodoin diintaba ay hadalkaasku dumeyso, oo maxaad uga carooneysa arrinta suldaanka si ka weyn caradaada ku aaddan waxa uu sharciga islaamka ka qabo ee aad u aragto inuusan sax aheyn? Ma garwaaqsatay oo ma raacday waddada saxda ah mise?
Xiligaan suura gal ma tahay in la waayo culimo afka dowlada ku hadasha? Manhajka salafka miyey ka mid tahayka aamuska iyo in aan la isaga digin culumada dowladda?

Jawaabta waxaa yaqaanna arday walba oo dhexdhexaad ah. sabankaan wey jiraan culimad dowladeed iyo manhajkaka digaya culimada dowlada u nacamleysa, tusaale aan usoo qaadanno qaar ka mid ah wixii uu Sufyaanu Al-thowri – Allaha unaxariistee- ka yiri arrintaas

Al imaam Al-dahabi wuxu yiri: Sufyaan wuxuu yir: **[ hadaad aragto caalim suldaanka daba taagan ogow inuu yahay tuug, hadaad aragtana isagoo hoosta uga jira dadka taajiriinta ahogow inuu yahay munaafiq laba wajiile ah, iska ilaali in lagu qaldo laguna yiraahdo: wax lakala heysto ayaad kala celinysaa, waxaadna difaaceysaa mika la dulmiyay, waa dhagar ibliis oo ay culumada ka dhigteen waddo ay arrimahooda ku**

**gaaraan ].** eeg kitaabka Alqowl al Nafiis Fii Altaxdiir min Khadiicati Ibliis "Maslaxatu-al dacwah" bogga 30-aad oo laga soo guuriyay Siyar Aclaam An-nubalaa' 13/586)

Sufyaan Bin Cabbaad wuxu kitaab ku qoray: **[iska ilaali inaad madaxda u dhawaato ama arrin ay iska kiin dhex galaan, waxaan kaaga digayaa in lagu khiyaano oo lagu yiraahdo: kaalay oo u hiilli qofka la dulmiyay ama qof la dulmiya xoolihiisa u soo dhici, waa khayaano ibliiseed oo culumada xunxun ay jaranjar ka dhigteen]** isla kitaab kii hore ayadoo laga soo guuriyay Alxulliyah oo uu leeyahay abii nuceym (6/376 -377/).

Alle ayan kugu dhaariyee hadduu Sufyaan maanta noolaan lahaa muxuu ka oran lahaa culimadii u fatwootay in ninka muslimka ah uu ku biiri karo ciidamada Mareykanka ee afghaanistaan duullaanka ku qaaday? Iyo culimadii tiri dadkii dhibka kasoo gaaray qaraxyadii 11 September waxey ahaayeen dad aan waxba galabsan, kuwo kalena ay yiraahdeen waa in tabarucaad loo sameeyo, maxey isaga iyo culimadii salafka kale ay ka leeyihiin kuwa ka aamusay ee aanan fatwo ku soo saarin in jihaadka maanta uu yahay fardu ceyn, muxuu ka dhihi lahaa xerooyinka millatari ee Mareykanka ku leeyahay wadamada islaamka oo inta ay dad muslimiin ah meesha ka weerarto haddana kusoo laabata iyadoo kuwo muslimiin sheganaya ay ilaalinayaan? muxuu ka dhihi lahaa maraakiibta dagaalka ee mareykanka oo maraya dakadaha iyo badaha carabta iyagoo kusii jeeda muslimiin? Muxuu oran lahaa hadduu arko ciidamada mareykanka oo dilaya malaayiin muslimiin ah, madaxda dowladaha carabtana ay ku taageerayaan shidaalka, cuntooyinka, sirdoon; iyo mujaahidiinta oo celiyo hadduusan gaaleysiinin?

Ma wuxuu u fatwoon lahaa in la dilo mujaahidiinta iyo in lagu habaaro qunuut (habaarka qunuutka), ka dibna wuxuu waligiis garab taagnaayanaa madaxda. Sufyaan wuu ka soo horjeestay madaxdii joogtay xilligiisa iyagoo shareecada wax ku xukumayay laakin ku dhacayay khaladaad, waliba madaxdaas waxa ay diyarin jireen ciidamada si loo furto dhulka gaalada. Ka kasoo horjeeditaankiisa waxey keentay in uu Makkah ku dhuumaaleysto waxaa kaloo la yiri Yaman, mar kalana Basra. Dadkii isaga ka baran jiray xadiithka si qarsoodi ah ayay kula kulmi jireen ilaa markii dambe uu geeriyooday, waliba salaaddii janaasada ayaa dadkii loosoo saaray si kadis waana ay ku tukadeen.

Kani waa sufyaan al-thowri oo imaam axmed uu leeyahay: **[ma garaneysaan imaamk? Waa Imam Sufyaan al-thowri oo qalbigeyga qofna uga soo hormareynin ],** sufyaankaasoo oranaya : [ waxaan arkaa inaan ka hadlo shey qassab igu ah, kama aan hadlo markaas baa waxaan kaadiyaa dhiig.] sidee buu ahaan lahaa sufyaan iyo kuwii la midka ahaa ee

culumadii islaamka haddii ay xilligan noolaan lahaayeen, maxey ku dhihi lahaayeen madaxda ayagoo arkaya  sida dhulalka muslimiinta ay u qabsadeen yuhuud iyo nasaaro iyagoo garab ka helaya madaxda carabta?.

Walaalkeyga aan jeclahayow: halkan waxaa yaalla fatwooyin dullinimo ah oo maanta kasoo yeeraya culimo la sharfo, haddey noolaan lahaayeen xilligii sufyaan uu noolaa dadka muslimiinta dhib uma arkeen iney ugu yeeraan magaca culimada dowlada.

Alqaacida wey ku hormartay adeegsida magacaasi, ruux na khilaafsan ayaa dhihi kara: Alqaacida culimada ayay wax ka sheegaan? Waxaa loogu jawaabayaa: alqaacida waa ay ixtiraamtaa culimada rabbaaniyiinta ah, balse culimada dowladda boos kuma lahan, ma qaddarineyno qof hadalkiisu u daneynayo Mareykanka dhanka kalena wax ka sheegaya oo duraya caqiidada mujaahidiinta, una danynaya cadowgana, waxaan midkaasi ku dhaheynaa : sidaani waa qalad, iyaga ma ahan culumada dowladda taagera.

Alqaacida xilligan wey kaga hormartay kuwa kale ee manhajka jihaadiga qaatay adeegsiga eraygaan, waxaan u baahannahay soo noleynta magacaasi si umadda loogu nasteexeeyo, arinkaan wa diin, waana inaan iska eegno qofka aan diinteena ka qaadaneyno.

Culumada dowladda dartood ayay Albaabada kheyrka usoo xirmeen oo uu jihaadka ku jiro, waa markii uu jihaadku ka hor yimid danta madaxada, baabka jihaadka waa mid aad u weyn, sheekhul islaam wuxuu yiri **[ qofkii danbigiisu badan yahay dawadiisa ugu weyn waa jihaadka]** fataawaa 28/421

culimada suldaanka waxaa laga yaabaa iney fatwoodaan  sharci ahaanshaha  shey,taasina ay noqoto mid keeneysa carada Alle.
Allah haku dhowree ogow Allah inuu quraanka ku shegay labo tusaale oo xunxun uuna kaga hadlayo caalimka aan cilmigiisa wax ku qabaneynin. Allah wuxuu leeyahay:

مَثَلُ الَّذِينَ حُمِّلُوا التَّوْرَاةَ ثُمَّ لَمْ يَحْمِلُوهَا كَمَثَلِ الْحِمَارِ يَحْمِلُ أَسْفَارًا بِئْسَ مَثَلُ الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِ اللَّهِ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ

**"kuwii la faray iney kitaabka tawraad (ilaaliyaan) kuna camal falaan (waa yuhuuda) hadana aan ku camal falin waxey la mid yihiin dameer xambaarsan  kutub badan, waxaa xun tusaalaha kuwa beeniyay aayadaha Eebe, ilaahayna ma hanuuniyo duulka daalimiinta ah"** suuradda Mumtaxinah 5

**وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ الَّذِي آتَيْنَاهُ آيَاتِنَا فَانْسَلَخَ مِنْهَا فَأَتْبَعَهُ الشَّيْطَانُ فَكَانَ مِنَ الْغَاوِينَ * وَلَوْ شِئْنَا لَرَفَعْنَاهُ بِهَا وَلَكِنَّهُ أَخْلَدَ إِلَى الْأَرْضِ وَاتَّبَعَ هَوَاهُ فَمَثَلُهُ كَمَثَلِ الْكَلْبِ إِنْ تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ أَوْ تَتْرُكْهُ يَلْهَثْ ذَلِكَ مَثَلُ الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَاقْصُصِ الْقَصَصَ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ**

**"Ku akhri korkooda warka midkii aan siinnay aayaadkeena kadibna ka siibtay oo uu raacay shaydaanka kana mid noqdaykuwa baadiyooba ah *** Haddaan doonno waannu koryeeli lahayn, haseyeeshee waxa uu u iishay dhulka (adduunyo jaceyl) waxa uuna raacay hawadiisa, wuxuu la mid yahay ey hadaad ceyrido lalminaya carabka haddaad deysana lalminaya, saasna waa tusaalaha duulka beeniyay aayaadkeena, ee uga warran qisooyin waa intaas oo ay ku fakaraan."** Suuradda Al-Acraaf 175 .

hadduu qariyo cilmiga goodin adag ayaa sugnaatay, Allah subxaanahu watacaallaa wuxuu yiri :

**: إِنَّ الَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَا أَنْزَلْنَا مِنَ الْبَيِّنَاتِ وَالْهُدَى مِنْ بَعْدِ مَا بَيَّنَّاهُ لِلنَّاسِ فِي الْكِتَابِ أُولَئِكَ يَلْعَنُهُمُ اللَّهُ وَيَلْعَنُهُمُ اللَّاعِنُونَ * إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا وَأَصْلَحُوا وَبَيَّنُوا فَأُولَئِكَ أَتُوبُ عَلَيْهِمْ وَأَنَا التَّوَّابُ الرَّحِيمُ**

**"Kuwa qariya waxaan soo dajinnay oo aayaad iyo hanuun ah markii aan dadka ugu caddaynay kitaabka kadib, kuwaas waxaa nacladi Eebe iyo kuwa wax nacalada (malaa'igta iyo mu'miniinta**marka laga reebo kuwa toobad keenay, wanaagga falay oo xaqa caddeeyay, kuwaas waan ka toobad aqbali, waxaana ahay toobad aqbal badane naxariis badan"** suuradda Al-Baqra 159-160

Ma waxaad u maleyneysaa in salafku ka digayaan culumada dowladeed oo aan jirin?
Ma waxaad u maleyneysaa in Eebe nacladayo duul aanan ba joogin dunida ?
Ma u maleyneysaa laba tusaalee oo ugu xunxun laguna sheegay caalimka aan cilmigiisa ku camal faleynin In tusaale laga dhigayo ayaga oonba jiirn ?

Kuwaasi way joogaan hadii ay kula tahay ineysan jirin ama caqligaagaba ku jirin, caqligaaga tuhun oo iska daa fool xumeynta sumcadda mujaahidiinta lagu masabito in ay culimada duraan, haa way dhici kartaa qof u nisba sheegta jihaadka in uu si xun ula dhaqmo culumada qaar, urur kastana wuu leeyahay kuwa iska buuqa oo waxey doonaan yiraahda.

## 13: WAXEY KALA SAARAAN QADARINTA CULIMADA IYO KA DHIGIDOODA LAMA TAABTAAN ( MUQADDAS)

mid ayaa wuxuu dhihi karaa: adiga ayaa xadkooda dhaafiyay, Waxaan ku leyahay: anigu kaliya waxaan qorayaa waxaan aaminsanahay iney xaq yihiin, run ahaantii agtooda iyo dhexgalkooda ayaan ka bartay farqiga u dhaxeeya qadarinta culimada iyo ka dhigidooda muqadas (barakeysan) farqi ayaa u dhaxeeya aragtida iyo camalka, imisaa qaacido jirta oo ardada cilmiga barata ay aragti ahaan u yiraahdaan aysanna ku camal falin.

Tusaalayaal waa kuwan:

1: Xaqa laguma garto dad, balse dadka waxaa lagu gartaa xaqa, xaqqa ogow dadkiisa waad ogaane.
Qaacidadaan waa caan oo ardada cilmiga  wey yaqaanaan, laakiin waxaa aad u badan inta arday ah ee aan ku dhaqmin/camal falin qaacidadaas, waxaad arkeysaa isagoo  ka hadlaya massaa’il muhiim ah oo caqiidada iyo jihaadka  ku saabsan isagoo sheeganaya inuu aqoon u leeyahay daliilna uhayo, lakin xaqiiqdu ay tahay inuu  ku kaga dayday qof kale (taqliid), waxaa suura gal ah inuu hadalka ku adkeenayo mujaahidiinta markuu ka hadlayo arrimo uusann fahamsaneyn.

tusaale:  waxaan dood cilmiyeed la yeeshay kuwa na khilaafsan, isaga oo af lagaadeenaya manhajka jihaadka una digaya dhalinyarada, wuxuu kaloo iskuna dayayaa inta tabartiisa ah inuu la dagaalalmo,  doodaasi waxaa ka mid ahayd inaan aniga weydiiyay su'aal ah "muxuu yahay xukunka qofka gaalada garab u noqda? markaas buu yiri:  wuxuu noqon karaa mid la qasbay ama mid si kale u aayadda fasirtay. Waxaan ku iri: "kasooqaad inaan la qasbin oo uusan si kale u fasiranin yaadadda– xasuusnow waxaan dhahay kasooqaad – waa uu awoodi waayay in uu ka jawaabo,  markaas baan ku iri "adiga maba aadan fahmin xukunka mas'aladan ee maxaad wax uga sheegeysaa mujaahidiinta adiga oon garaneynin asalka ay ka ka duulayaan mujaahidiintu. Wuxuu yiri: xujada maku oogantay? Waxaan ku iri "xujo ku oogmidda micnaheed"  wuxuu yiri 'waa in caalim la aqoonsanyahay uu gaarsiyo xukunka iyo dadal noocaa oo kale ah, waxaan ku iri "ma taqaanid micnaha xujo ku oogmidda, kadib waxaan u caddeeyay micnaha xujo loola jeedo anoo usoo qaatay hadalka Sheekhul islaam, farqiga u dhaxeeya xuja ku oogmida iyo fahamkeeda. Markaas waxaan ku iri: "masaa’isha dib u baar inta aadan durin kana hadlin kuwa kaa fikir gadisan", hase ahaate waxa uu kusii adkeystay warkiisii ku dayashada culimada ahaa (taqlliidka).

Ku dhaqmidda fatwooyinka qaar sidaan oo kale ah waa qaddasid iyo dajin booskooda meel ka sareeeya iyagoo wax ka sheegaya culimada mujaahidiinta, Alqaacidana ku sheegaya iney culimada duraan, annaga

waxa nala amray inaan culimada qaddarino oon afka ku taagin, laakin waa culimadee? Waa culimada rabaaniyiinta ah ee u gargaaray diinta, balse kuwa fatwooyinkooda u daneenayaan madaxda dabadhilifka ah, yuhuud iyo nsaarada, dagaalna kula jira mujaahidiinta oo banneeyay dhiigooda, kuwaasi mujaahidiinta iney ka hadlaan dhib kuma sugna.

Waxaa loo baahan yahay inaan dhaxdhaxaad noqono, noqon meyno kuwa hadalka culimada ka hormariya kitaabka iyo sunnada, mana nihin kuwa si xun ula dhaqma, Ibnu Qayim wuxuu yiri: **[ sidaa ayey qaar uga gaabiyeen ilaa ay ka hor istaagtay iney aqbalaan hadalka Ahlul cilmiga iyo u leexashadooda, si guud, qaarna wey ku xadgudbeen ilaa ay ka dhigeen wixii ay culimada xalaaleeyeen xalaal wixii ay xaaraan ka dhigtayna xaaraan, warkoodana waxey ka hor mariyeen hadalka cad. Saxan ee nabiga]** Iqaathatu Al-lahfaan 1/117.

ku baraarug Alle haku ilaaliyee waxaa laga yaabaa in aad muqaddas ka dhigtid sheekhyada qaar adigoo moodaya inaad qadarineysid, Hadaad rabto inaad ogaato fiiri fatwooyinka qaar adoon shaqa ka dhiganeynin qofka yiri nafsadaadana u bandhig oo mowqifka ka qaado.
Fatwooyinkaan ka eeg kitaabka ( xaqiiqada dagaalka gaaalada ee Sh. Yusuf Al-Cuyeyri).

1: Fatwadii sheekha azhar Sayid Dhandhaawi, markii ay dhaceeb weerarradii 11ka September, waxaa la weydiiyay doorka azhar ay ka qaadaneyso u gargaarrida qofka la dulmay, kan saboolka ah iyo kuwa lagu xadgudbay? Wuxuu yiri: [dhibaateynta dad aanan danbiga laheyn sida wixii ku dhacay xuruntii ganacsiga aduunka ee New York waa falal argagaxo], waxaa kaloo la weydiiyay weerar laga yaabo in Afqaanistaan lagu qaado? Wuxuu yiri: [dowlad walba waa in ay iska difaacdaa qofka kusoo xadgudba islaamkana qofka la dulmiyay ayuu la jiraa, wuuna kasoo horjeedaa cadowtooyada, dulmiga iyo argagaxinta, hadii la dhibaateeyo dowlad annaga ka muslimiin ahaan dowladaas ayaan garab istaageynaa ayadoon la eegeyn dowladda mareykanka ama tu kalaba], wuxuu kaloo carabka ku adkeeyay in qofkii geysta argagixin ama dil waxaa waajib ah in lala xisaabtamo ka dib markii cadeymo cad lagu helo.

2: Fatwada Madaxa Golaha sare ee garsoorka Sucuudiga Sh. Saalax Al-luxeydaan taariikhda 1/7/1422 H, [Ixsaan in dadka loo sameeyo, u gargaarida qofka la dulmiyay iyo ku qasbida xaq qofka wax dulmiyay ma ay aha dulmi ku qasbid, waana asbaababha ugu waa weyn ee lagu baabi'iyo dulmiga] wuxuu sii yiri : [ u gargaarida dadka ku dhibaatoobay qaraxyadaasi ayadoo Alle looga ajar dalbanayo waa samafal sameyn dadka, waana jid loo marayo dacwada faafinteeda iyo dhaqanka suuban ee islaamka], markii la weydiiyay, sharci ahaanshaha u gargaarida dadka dhacdadaasi ku wax

yeeloobay sida dhiig u shubid iyo dhaqaaleyn? wuxuu soo qaatay xadiiskii nabiga ee ahaa beer walba oo qoyan ajar baa laga helaa, wuxuu kaloo soo qaato hadalka Allah:

{وَيُطْعِمُونَ الطَّعَامَ عَلَى حُبِّهِ مِسْكِينًا وَيَتِيمًا وَأَسِيراً}

**"waxey cuntada ay aadka u jecelyihiin siiyaan miskiinka, agoonka iyo la heystaha"**

Wuxuu kaloo yiri in kan xiran uu ahaa gaal, wuxuu sii yiri: [ u gargaarida gaalka si dhibka looga kor qaado iyadoo lagu raadinayo raalli ahaanshaha eebbe waa ixsaan u sameyn dada, waana qaababka dacwada lagu faafiyo iyo soo bandhigidda dhaqanka wanaagsan ee islaamka, dabeecadda wanaagsan ee muslimka diinta xaqa raacsan, dhibna kuma jiro danbina ma ahan balse ajar ayaa lagu siinayaa u gargaaridda qofka la dulmiyay gaalba ha ahaadee]

Aqristow bal iyadana eeg fatwo uu leeyahay sheekh Qardaawi oo mar u fatwooday in howgal/weerar lagu qaado Mareykanka ay xaaraan tahay oo shareecadana aysan banneyn, kadibna wuxuu yiri :[Muslimiinta waxaan ku boorrineynaa iney dhiig ugu deeqaan dadka Mareykanka ee ee ku wax yeeloobay weerarradaas.

4: ururka dalalka islaamka fatwo ay soo saareen oo sheekh Cabdul muxsin Al-Turki uu fatwooday sanakii 29/6/1422. isagooo aad u cambaareeyay weerarradaas kuna sheegay kuwo islaamka uu bari ka yahay .wuxuu yiri: [ dadka muslimka waa ay canbaareynayaan weerarada argagixisanimo ee lagu qaaday Mareykanka iyo meelo kaleba, weeraradaasoo la huwiyay magaca islaamka, magaca islaamka oo ah mid ku taagan qawaacid sharci ah oo muslimka ka reebaya inuu noqdo dilaa ama mid dilka fududeeya, ama argagixiya, cabsi galiya oo dhiba dadka, waxaasoo idil waxey soo hoos galayaan xadgudubka la diiday] wuxuu kusii ku daray: [ hagaajinta dunida iyo damaanad qaadidda dadkiisa iyo nabaddiisa waxey keeneysaa in loo dagdago sidii loo fulin lahaa qaanuunka dowliga ah ee reebaya dhamaan noocyada dulmiga]

waxaan kusoo gunaanadeynaa fatwo uu leeyahay mufti sacuudi ah, waana madaxa hey'ada culumada ugu waaweyn iyo maamulka cilmi baarista iyo fatwooyinka, Sheekh Cabdul caziiz Aala Sheekh, wuxuu yiri: [qaraxyadii ka dhacay Mareykanka iyo wixii lamidka ah sida afduubidda diyaarado ama cabsi galin dad nabdoon ama dil xaq darro oo qof loo geysto, waxaas idil waa noocyo ka tirsan dulmiga iyo xadgudubka, dhaqamada noocaas ahna waa xaaraan ,iyo dambiyada ugu waaweyn], wixii ka dhacay Washington iyo New york ee galaaftay nafta kumanaan dad ah waa wax aysan shareecada islaamka qireynin diintana kamid aheyn, mana waafaqeyso asalka sharciga ah.

Ka eeg kitaabka 'xaqiiqada dagaalka macatableyda' ee Sheekh Yuusuf Alcuyeyri

## 14: WAXEY QAADEEN WADDADA AHLUL CILMIGA WAX XAQIIJIYA

Manhajka ahlu sunna wal jamaaca waa mid la yaqaano oo ku qoran kutubta la rumeysan yahay, Alqaacida –alle mahaddii- waxey ku socotaa waddada kuwa wax xaqiijiya ee culumada ahlu sunnaha ah, Ahlu sunnaha waxey aaminsan yihiin:
(1): **sharci dajinta ka hor imaanysa sharciga Allah iney tahay gaalnimo aan faafaahin u baahneyn**:
Allah wuxuu leeyahay :
أَمْ لَهُمْ شُرَكَاءُ شَرَعُوا لَهُمْ مِنَ الدِّينِ مَا لَمْ يَأْذَنْ بِهِ اللَّهُ وَلَوْلَا كَلِمَةُ الْفَصْلِ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ
**"Mise waxey leeyihiin kuwo ay wax la wadaagaan oo ay diinta uga shariciyeeyay wax uusan eebbe idmin,haddii aynan jiri laheyn kalimadda kala baxa (qiyaamo) waa la kala xukumi lahaa dhexdooda, daalimiintawaxaa u sugnaaday cadaab adag"** Shuura 21

waxaa kaloo Alle uu leeyahay:{أَلَا لَهُ الْخَلْقُ وَالْأَمْرُ}
**"Eebbe ayay u sugnaadeen abuuridda iyo amarka"**
sheekh alShanqiidi wuxuu ku yiri kitaabkiisa Adwaa Albayaan 7/48: ( xukunka Allah oo cid kale lala wadaajiyo waxey lamid tahay in cibaadadiisa loo shariik yeelo), Eebbe xukunka wuxuu ka yiri: ( qofna lama wadaago xukunkiisa), qiraa'ada ibnu caamir waxey leedahay :( cidna hala wadaajin eebbe xukunkiisa) waxy ku timid qaab nahyi ah oo la iska reebayo in alle xukunkiisa aan cidna la siinin.

Wuxuu ka yiri cibaadada oo Allah qof lala wadaajiyo:
{فَمَنْ كَانَ يَرْجُوا لِقَاءَ رَبِّهِ فَلْيَعْمَلْ عَمَلاً صَالِحاً وَلا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِ أَحَداً}
**"ruuxii doonaya la kulanka rabbigiisa ha falo camal wanaagsan oo yuunan cidna la wadaajinin cibaadada rabbigiisa"** labada amar waa isku mid.

Wuxuu meel kale ku leeyahy kitaabkiisa Adwaa al Bayaan 3/259: **[nusuustaa xaga Allah ka ahaatay waxey si cad u qeexeysaa in kuwa raaca dastuurrada hada jira ee sheydaanku jideeyay isagoo isticmaalaya carrabka owliyadiisa si loo khilaafo waxa uu Allah ku jideeyay carabka nabigiisa, kuwaas gaalnimadooda kama shakiyo qof alle ka qaaay garashada mooyee kana indha tiray nuur waxyiga. ]** Alqaacida iyaduna hadalkaas ayay leedahay.

(2): **Ahlu sunnaha laba ayay u kala qeybiyaan ku-xukunka wax uusan Allah soo dajinin:**
A: sharci dajinta ku dhisan isku-xukunka wax uusan Allah soo dajinin waa gaalnimo weyn.

B: qrrin gaar ah oo lagu xukmiyo wax uusan alle soo dajinin gaalnimo soke, hal arin iyo wixii lamid ah, alqaacidana sidaas ayey qabtaa.

(3): **Gaalada u kaalmeyntooda iyo in looga hiilliyo muslimiinta**.
Alqaacida waxey aaminsan tahay oo ay ku dhaqmeysaa sida ahlu sunnaha ay qabaan oo ah iney gaalnimo tahay.  Siduu sheekh maxamed bin cabdul wahaab – Allaha u naxariistee-  ku sheegay tobanka waxyaalood ee buriya islaamnimada (majmuucat Al-towxiid  bogga 24) oo uu ku yiri: **[buriyaha sideedaad: waa lasoo jirsashada gaalada iyo uga hiillinta muslimiinta, waxaana daliil u ah hadalka Allah:**

**{وَمَنْ يَتَوَلَّهُمْ مِنْكُمْ فَإِنَّهُ مِنْهُمْ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ}**

**"cidii idinka mid ah ee sokeeye ka dhigata gaalada  iyaga ayuu ka mid yahay, Eebbe ma hanuuniyo kuwa dulmi falayaasha ah"**

(4): **arrimaha ku saabsam xujo ku oogidda, waxa ay xujadu ku ooganto, Farqiga u dhaxeeya xujo oogidda iyo fahanka xujada, sida ay xujadu ugu ooganto masaa'isha qarsoon ee ka duwan kuwa muuqda, shuruudaha loo baahan yahay iyo waayidda wax (gaaleysiinta) diidi kara**.
Alqaacida waxa ay ku taagan tahay oo manhaj u ah arrimahaas aan soo xusnay, qoftii raba ha akhriyo hadalka sheekhul islaam Ibnu Teymiyah iyo kuwa imaamyada diinta, hana isbarbardhigo kuwaas iyo waxa alqaacida ay maanta ku socoto.

Alqaacida miyaa udhaqan galin badan manhajka muxaqiqiinta ? Ama qofka qaba in laka saaro xukunada , ee qaba in xukun uu Allah so dajin oo laga dhigo dastuurka guud iyo arimo gooni ah eey isku mid yihiin ? Aaminsana iney gaalnima jirin ilaa in la xalaaleysta maa hee? Xalaaleysiga dadka qaar baa u heysta in carabka si looga dhawaaqo un inuu yahay ?

Alqaacida muiyaa u dhaqan galin badan manhajka ahlul cilmiga  mise kuwa aaminsan in lakala qaado sarci dajiyaha, aaminsan in ku xukminta wax uusan alle soo dajinin arrimaha waaweyn iyo arrimo gaar aysan farqi u dhaxeynin, aaminsan ineysan gaalinmo aheyn ilaa la banneysto (xalaal laga dhigo),  qaarkood banneysashada waxa ay u yaqaanaan kaliya markii afka laga sheego.

Alqaacida muiyaa u dhaqan galin badan manhajka ahlul cilmiga  mise kuwa oranaya madaxda dowladaha gaalnimo ayay ku dhaceen hase ahaatee aysan gaaleysiineyn maxaa yeelay waxa ay leeyihiin cudur daar, xujaduna ma aysan gaarin, kuwaasi ma oga in xujada aan loo shardiyin masaa'isha muuqda ee iska cad blse loo shardiyo masaa'isha qarsoon sida aan kasoo guurinnay kutubta ahlul cilmiga qaarkood, maba ay oga in xuja ku oogidda loola jeedo iney gaartay ama ay heli karaan, qofkii sidaa ah xujada wey ku oogmeysaa, sida uu Sheekhul Islaam ku yiri kitaabka  radinta kuwa

mandhiqa isticmaala (caqliga ka hormariyay daliilka), bogga **99 [ xujada Allah ee rasuuladiisa waxey ku oogantay aqoonta uu siiyay, shardina ma ahan in ay yaqaanaan xujada, sidaa darteed gaalada ka jeedsigooda dhageysiga quraanka iyo qaadashadiisa kama reebeysoin ay xujada ku oogantay, sidoo kale ka jeedsigooda wixii laga soo guuriyay nabiyadii hore iyo aqrinta waxyaalihii dadyowgii hore laga soo guuriyay kama reebeyso iney xujada ku oogantay maadaama ay jiro u suurogalid ].**

Waxaa sidoo kale uu ku leeyahay risaaladiisa ( wanaag farida iyo xumaan reebka ) : **[hadii la yiri farida wanaagga iyo reebidda xumaanta shardi ma u ahan amarka qofka wax amraya inuu soo gaaro ama reebidda qofka wax reebaya hadaanan lagu shardiyeynin gaarsiinta dacwada, sidee loogu shardinayaa waxyaala faraceeda ah oo la raaciyo, shardigu waa in dadka ay awoodaan iney helaan ama ay soo gaarto, kadib haddii ay ku xadgudbaan oo ay ku kaaftoomin soo gaaristooda ayadoo qofka gaarsiinayay uu sameeyay wixii karaankiisa ah, ku xadgudubka waa dhankooda ee ma ahan dhankiisa ]** kitaabka Majmuucul fataawaa 125-126/28.

**Sheekh muxamed Bin Cabdulwahaab – Allah ha u naxariisto- wuxuu leeyahay : [waxaad ka soo wariseen hadalka sheekha oo ku saabsan qofkasta oo diida kaa iyo kaa xujadana ay ku oogantay, inaad ka shakisan tihiin dhaaquutyadaan iyo inta raacsan iney ku oogantay xujadii iyo in kale, arrintaasi waa wax lala yaabo, sidee baad uga shakineysaan anigoo marar badan idiin caddeeyay qofka aysan xujada ku oogmin waa qofka diinta mar dhaw soo galay ama baadiye fog ku barbaaray iwm, kuwaasi lama gaaleysiinayo ilaa u ka ogaado arrinta, balse usuusha diinta ee uu Allah cadeeya kitaabkana ku xukmiyay, illeen qur'aanka isagaa waa xuja ahe, qofkii uu qur'aanka soo gaaro, xujada wey soo gaartay, balse cillada waa ineydaan kala saarineynin xujo ku oogmidda iyo fahanka xujada, gaalada iyo munaafiqiinta ku dhax jira muslimiinta meysan fahmin xujada Allah iyado ay ku oogantay korkooda sida uu Allah quraankiisa inoogu sheegay:**

{أَمْ تَحْسَبُ أَنَّ أَكْثَرَهُمْ يَسْمَعُونَ أَوْ يَعْقِلُونَ إِنْ هُمْ إِلَّا كَالْأَنْعَامِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ سَبِيلًا}

**"Mise waxaad u maleyn in badankood ay wax maqlaan ama wax gartaan, iyagu waxey la mid yihiin xoolaha, xoolaha ayayba kasii dhusan yihii"** Al-Furqaan 44.

**xujo ku oogmidda waa mid gaarideedana waa mid kale, weyna ku oogantay, sida ay u fahmeenna waa mid kale ],** 'Mu'allafaatka sheekh muxamed bin cabdul wahaab boga 244'

Madaxda maanta xujada miey gaaray mise ma ay gaarin? Miyey awoodaan iney helaan mise ma awoodaan?  Xujada ma waxaa loo shardiyaa masaa'isha iska cad ee muuqda sida baddalida sharciga alle iyo u kaalmeynta yuhuudda iyo nasaarada, Ma waxaa loo shardinayaa iney fahmaan alqaacida iey xaq ku taagan tahay.[1]

Shardi ma noqoneyso in ay fahmaan alqaacida iney xaq ku taagan tahay? Maxaa yeelay taasi waa sidii qof shardi ka dhigtay fahamka xujada, waadna soo ogaatay farqiga u dhaxeeya oogmidda xujada iyo fahamkeeda.

Walaalkeyga iimaankow: u laabo go'aamada culimada ahlu sunna waljamaaca ee ku aaddan mas'aladaan, alqaacida ka fiiri bal iney khilaafsan yihiin asalka iyo in kale? Laakiin masaa'isha yaryar een asalka diinta aheyn waa laysku khilaafi karaa,  halkan waxaan doonayaa inaan arrimo isdul taago adigana aan wax kaa weydiiyo.

(A) ma waxaad ka dhigeysaa gafka ku aaddan arrimaha asalka diinta ah ee ka dhaca kuwa na khilaafsan mid la mid ah gafka arrimaha aan asalka diinta aheyn haddii laga helo Alqaacida?

(B): mid ayaa wuxuu oran karaa: hadaad leedihiin waa leysku khilaafi karaa wixii aan asalka diinta aheyn maxey alqaacida u daba dhigataa culimada u arko madaxda in aysan gaaloobin? Waxaan leenahay – waa su'aal wanaagsan, waana lama huraan in la caddeeyo, alqaacida ma ceebeyso wadaad kasta oo aan madaxda gaaleysiinin, wadaaddada aanan madaxda gaaleysiinin waxa ay u qeybiyeen labo qolo:

-wadaad ka fog dowladdooda, ka dheeraaday, ijtihaaday  aanse gaarin gaaleynsiintooda, wadaadkaas oo aan loona adeegsanin la dagaallanka mujaahidiinta, wadaadkaas oo kale alqaacida waa ay qaddarisaa ijtihaadkiisa u gooniga ah ayuuna leeyahay.

-wadaad aan gaaleysiinin madaxda loona adeegsaday la dagaallanka mujaahidiinta kuna tilmaamay iney yihiin koox dhunsan, dhaaquutyada ammaanay, umadda muslimka khiyaanay, kaas weeye midka ay alqaacida ka digtay, wadaadka noocaan ah dhibka uu umdda u horseedi karo waa halis.

---

[1] Sidaa oy tahay xujadu meynan gaarin iyadoo ay jirto iney la socdaan warbaahinta alqaacida iyo waxa ay soo saarto oo dhan, walibana warbaahintooda ay la gariirto wirarka aqlaacida ku saabsan ma u maleynysaa ineysan xujadu gaarin iyadoo uu dagaalka inaga dhaxeeyo kululyahay, xitaa madaxweynaha yaman wuxuu yiri markii safaarada mareykanka ee yaman la weeraray – mujaahidiintu  waxey doonayaan in khilaafa islaamiya la taago, madaxa sirdoonka yaman wuxuu isna  yiri "waxaan nahay dowlad cilmaani ah ee qofkii khilaafa islaamiya raba ha aado afqaanistaan. Waxy maqleen mid nashiido ku ku luuqeenaya waxa aya ku yiraahdeen: nashiidadaada waxba kuu tari mayso.

Alqaacida waxey ku socotaa wadadda ahlul cilmiga wax xaqiijiya, wadadooda waa ka bari noqoshada gaalnimada iyo gaalada, fulinta shuruudaha iyo waayidda wax reebayaasha ( reeba gaaleysiinta) hadii meesha looga baahan yahay, in bari laga noqdo gaalnimada, gaalkana aan bari laga noqonin ma ay aha dariiqa wadaaddada wax xaqiijiya.

Kuwiinan alqaacida ku ceebeynaya arrimaha faraca ah ee hooshoose, .meydaan ku soo marin taariikhda in wadaaddo ay gaaleysiiyeen kuwa ay isdhaheen waa ay istaahilaan, sheekh muxamed Bin Cabdulwahaab -Allaha u naxariistee- wuxuu yiri: [ waxyaalaha ugu waaweyn ee mugdiga u keeno qofka xaqa raadinaya oo ku saabsan mas'alada gaaleysiinta iyo dagaalka, saxaabada sidey isugu waafaqeen la daagallanka kuwii diiday bixinta zakada iyo iny ku dareen kuwa riddoobay, falkaasina waa wax sax ay u arkeen , waana dagaalkii u horreeyay ee ka dhaca muslimiinta oo lala galo kuwa isku tiriyay iney muslimiin yihiin ,wa dagaal noociisa ah kii ugu horeeyay, waana dhacdooyinka ugu cad ee culimadu qaateen kasoo billow xiligii saxaabada ilaa waqtigeenaan.

Imam abuu alwafaa bin caqiil wuxuu yiri: [**markii jaahiliinta ay ku cuslaadeen waajibaadka jaahiliinta waxey baddaleen sharciga waxa ayna weyneeyeen waxyaalo ay iyaga dajisteen waana ay u fududaatay maadaama aysan hoos joogin talada cid kaleeto, anigana agteyda waxa ay ka yihiin gaalo hadii ay xaaladaas ku suganyihiin, sida qabuuraha oo la weyneeyo, dadka geeriyooday oo dhibka loo sheegto, kutubta tufka ee ku qoran yihiin mowlaheeyoo sidaa iyo sidaa ii samee , iyo geed wax surid ayadoo looga dayanayo kuwii caabudayay sanamyadii Laata iyo Cuzaa]** ka eeg 'mufiid alfustafiid fii kufri taarik al-towxiid bogga 26

ujeeddadu waa inaan tilmaamno hadalkiisa uu ku leeyahay **[gaalo ayey agteyda ka yihiin marka ay xaalkaas ku jiraan].**

Ibnu qayim wuxuu ku leeyahay kitaabkiisa iqaathat al-lahfaan 1/197 diidmada weyneynta qabuuraha**: [ arrinka gaaladaasi wuxuu noqday in qaar ayaga ka tirsan ay soo saaraan kitaab la magac baxay (manaasik al mashaahid ) wax qarsoon ma aha in arrinkaa uu yahay ka tigid diinta Allah iyo ku biirid diinta sanamcaabudidda]** . Ninka uu sheegay Ibnu qayim waxaa waa nin wadaad ah oo la yiraahdo Ibnul mufiid, waad aragtay wixii uu ibnu qayim ka yiri ninkaas wadaadka ah, haddaba sidee baa loo diidayaa gaaleysiinta qofka si shaqsi ah?
Aan waxyar ka sheego waxa ay culimadu ka yiraahdeen mas’alada gaaleysiinta.

Xanafiyadu ayaga waa qolada ugu ad adag marka laga hadlayo

mas’aladaan, waxeyba gaaleysiinayaan qofka yiraahda" kitaab yare, masjid yare, iyo kan tukada salaad isagoon weyso qabin,iwm.

**Kitaab yare iyo masjid yar waxaa loola jeedaa qofkii quursada ama hoos u dhiga magaca kitaabka iy masjidka**

wuxuu ku sheegay kitaabka al nahr al faa'iq: ogow in sheekh qaasim uu ku yiri sharaxa kitaabka Durar Albaxaar :[nadarka ka dhaca dadka badidiisa ee ah inta uu yimaado qabriga dad wanaagsanaa oo dhintay inuu yiraahdo: sayidkeygoow hadii baadideya ay iisoo laabato ama bukaankeyga ii caafimaado waxaad leedahay intaa oo dahab, qalin, shumac, saliid ah, falkaas waa baadhil leysku raacsan yahay ….. ilaa uu ka yiri: qofka sidaa yeelayaa waxa uu u maleynayaa in kuwa dhintay ay wax taraan, aaminaadda arinkaasna waa gaalnimo …...ilaa uu ka yiri: dadka badan oo caamada ka mid ah ayaa lagu imtixaanay arrintaas gaar ahaan dhalasha sheekh axmed albadawi].

Bal eeg sida uu u caddeeyayin arinkaa uu gaalnimo yahay, isagoo sheegay in falkaas uu ka dhaco dadka badidooda culimadiina lagu imtixaanay waxeysan awoodin iney baabi'iyaan.

Abuu Al Cabaas-Allah ha u naxariiste- wuxuu yiri: waxaa ii warramay Ibnul Khudeyri isagoo ka warinaya aabihiis sheekh Al-Khudeyri oo ahaa imaamka ugu sarreeya xanafiyada xiligiisa joogtay, wuxuu yiri**: [fuqahada Bukhaaraa waxey oran jireen ibnu siinaa wuxuu ahaa gaal caqli badan ]** waa kan imaamka xanafiyada xiligiisii oo ka warramaya in fuqahada bukhaaraa ay si wadajir ah u gaaleysiiyeen ibnu siinaa oo ah nin gaar ah/la garanayo oo islaanimadiisa muujisan jiray.

Maalikiyada hadalkooda ku aaddan masa’aladaan lama soo soo koobi karo, waxey ku caan baxeen fuqahadooda, dadajinta fatwada iyo ku xukmida in la dilo qofka ku hadla arrin dadka badankii aysan waxba u arag. Qaadiga weyn ee la yiraahdo Ciyaad aakhirka kitaabkiisa (alshifaa) ayuu ku sheegay hadallo la xiriira mas’aladaan: waxyaabihii uu sheegay waxaa ka mid ah in **[ruuxii alle mooyee wax kale ku dhaarta isagoo uga dan leh weyneyn, ruuxaasi inuu gaaloobay].** Taasna waa wax aad uga hooseeya waxa aan maanta ku sugannahay.

shaaficiyada markii aan eego Ninka iska leh kitaabka icaanah al dhaalibiin 4/151 wuxuu yiri: **[waa gaal qofka ka shakiya gaalnimada koox sida Ibnu Carabi oo muujistay hadalkiisa**] iyadana waa wax aad uga hooseeya waxa aan maanta ku sugannahay.

Ibnu xajar kitaabka sharaxa Al-Arbaciin xadiithka Ibnu Cabaas ee ahaa 'hadaad wax weydiisaneyso Allah wax weydiiso' wuxuu ku leeyahay

[**macnaha waa hadaad wax weydiisato Allah waxaan aheyn gaal baad tahay]** waxaa lagasoo guuriyay kitaabka Albalaaq Almubiin 1/225.

Arinkanna wuxuu ka allifay gaar ah oo uu ku magacaabay "Al-iclaam biqawaadhicil islaam" waxaa lagu xusay noocyo badan oo hadal iyo fal intaba ah oo uu shegay in mid walba diinta looga baxo, laguna gaaleysiinayo qofkii la yimaada, inta badan waxa kitaabkaas ku xusan ma gaarayaan toban meelood meel waxa aan maanta ku sugannahay oon la nimaadno.

Ilaa uu ka yiri: **[…. waxyaalaha ugu wanaagsan ee shakiga ka baabi'iya mu'minka una siyaadiya yaqiin iyo iimaan waxaa ka mid ah waxyaabihii ka dhacay nabiga Muxammad iyo asxaabtiisa naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha athaatee iyo culimadii ka danbeeyay, kuna saabsan kuwa sheegtay iney islaamka ka tirsan yihiin, sida markii uu rasuulka uu diray saxaabiga AlBaraa nin guursaday xaaska aabihiis inuu soo dilo soona qaado hantidiisa, sidoo kale markii uu nabiga damcay inuu weeraro yuhuudda bani musdhaliq markii loo sheegay iney iideen zakada, sidoo kale dagaalkii abuu bakar iyo asxaabtiisa ay ku qaadeen kuwii diiday zakada oo caruurtooda iyo haweenkooda lasoo qaniimeystay laguna magacaabay murtadiin].**

Sidoo kale saxaabada markey isku raaceen xilligii cumar gaaleysiinta Qudaamah Bin Madhcuun iyo asxaabtiisii hadeysan ka towba keenin sidey u fahmeen hadalka Allah kor ahaaye:

لَيْسَ عَلَى الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جُنَاحٌ فِيمَا طَعِمُوا إِذَا مَا اتَّقَوْا وَآمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ ثُمَّ اتَّقَوْا وَآمَنُوا ثُمَّ اتَّقَوْا وَأَحْسَنُوا

**"danbi ma saarra kuwa xaqa rumeeyay ee camal wanaagsan falay wixii ay quuteen haddii ay dhawrsadaan oy xaqa dhab u rumeeyaan camal fiicanna falaan, kadib xumaanta ka dhowrsada oo haddana dhowrsada oo samaan fala"** Maaidah 93

Oo khamriga u banneeyay dadka qaar. Sidoo kale isku sidy saxaabada isugu raaceen xiligii cuthmaan -Allaha ka raali noqdee- gaaleysiinta dadkii wax ka yiri nabinimada Musleylimah Alkadaab walow aysan raacin, hase ahaatee saxaabada waxey isku khilaafeen aqbalida towbadkeenkooda. sidoo kale gubididi Cali -Allaha ka raali noqdee- ee asxaabtiisa markey ku xad gudbeen. Sidoo kale taabiciyiinta iyo haraagii saxaabada oo isku raacay in uu gaaloobay Almukhtaar bin abi cubeyda iyo intii raacday inkasta oo uu sheeganayay inuu daba joogo dhiigii Xuseen bin cali iyo ahlu beytka. Sidy isugu raaceen taabiciyiinta in la dilo AlJacad bin dirham isagoo caan ku ahaa cilmi iyo diin. Iyo dhacdooyin kaloo aan lasoo koobi karin.

Dadkii hore iyo kuwii dambeba ma jiro qof ku yiri Abuu Bakar iyo kuwa

kalaba: sidee baad ula dagaallameysaa reer banii xaniifah ayagoo dhahaya Laa ilaaha illa laah, tukanaya oo zakada bixinaya? Qofna shaki kama galin gaaleysiintii Qudaamah iyo asxabtiisii hadeysan towbad keeni laheyn, sii wad ilaa laga soo gaaro xiligii reer Bani Cubeyd Alqadaax kuwaas oo gacanta ku dhigay dhulka galbeedka, masar, shaam iyo meela kale iyagoo islaanimadooda muujisanayay salaadda oo jimcaha iyo jamaacadaba ay oogayeen, qaadiyaashii iyo muftidii markey arkeen wax hadal iyo dhaqan ay lasoo ban baxen waa ay kaceen, qof ahlul cilmiga ka tirsanaa shaki kama galin in lala dagaallamo, kamana aysan joogsanin iney sidaa ku socdaan, waqtiguna waxa uu ahaa markii ay noolaayeen Ibnul Jowzi iyo Almuwafaq.

Ibnu Jowzi wuxuu kitaab ka qoray markii masar laga qabsaday oo uu ugu magac daray ( Al-nasr calaa Masr), lagama maqal dadkii hore iyo kuwi danbe in qof uu diiday ama shaki ka galay diinta sheegashadooda darteed, ama dhihidooda Laaillaaha illal-laah awgeed, ama muujintooda qeyb ka tisran tiirarka islaamka darteed, hase ahaatee waxaan ka maqalnay kuwaan naxariista laga fogeeyay ee xiligan joogaoo qiraya in arinka uu yahay shirki balse qofkii la yimaada ama ay la wanaagsanaato ama reerkiisa la joogo ama towxiidka wax ka sheega ama ehelkiisa la dagaallama arinkaa dartees ama u carooda darteed in la gaaleysiineynin sababtana waa inuu leeyahay Laaillaaha illal-laah ama wuxuu gudanayaa tiirarka islaamka ee shanta ah, waxey soo daliishanayaan in rasuulka naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee ku magacaabay Islaam.

Hadalkaasi waxaa kaliya laga maqlay kuwaas gaalada jaahilka ah, haddii ay helaan hal xaraf oo culimadu ay sheegeen ama uu jiro qof ay u daliishadaan hadalkooda xun ee doqonimada ah ha sheegaan] u laabo kitaabka (mufiid almustafiid bogga 36, sheekh maxamed bin cabdulwahaab -Allah u naxariistee – dib ugu laabo aad ayuu muhiim u yahaye.

Sheekh Naasir Al-fahd -Allah hasoo futee- wuxuu sheegay afar iyo toban dhacdo oo culimada ku gaaleysiiyeen qof muslim ah oo gaalnimoay kasoo muuqatay.

Fikirka murji'ada wuxu ku bilowday iney raddiyaan fikirka khawaarijta markaas ayey bidco bidca kala kala hortageen, ahlu sunnaha waxey dhaxdhaxaad ka noqdeen khawaarijta iyo murji'ada dhanka iimaanka.

Adoonkii allow ka feegjignow in qiirada ku qaado oo aad la dagaallanto gaaleysiinta booskeeda taalla adigoon dareemeyn oo dadka u fududeynaya gaalnimo kadibna ay ku dhacaan gaalnimada teeda ugu foolxun ayagoo danbi u heysta, iska ilaali adoonkii allow in aad noqoto faafiye mad-habka murji'ada adigo isu qaba inaad mad-habka ahlu sunnaha faafineyso.

AlNadar Bin Shamiil wuxuu yiri: [ waxaan usoo galay ma'muun, wuxuu igu

yiri: sideed ku bariday nadarow? wuxuu yiri waxaan iri: Kheyr ayaan ku waabariistay amiirkii mu’miniintoow. Wuxuu igu yiri: ma garaneysaa waxa uu yahay al-irjaa’? waxaan iri :waa diin waafaqeysa madaxda oo ay ku helayaan aduunkooda kuna nusqaameyso diintooda, wuxuu yiri : run baad sheegtay] taariikhda magaalada dimishaq 33/286.

sidoo kale Al nadar bin shamiil wuxuu yiri: [ ma'muum ayaa I yiri: Abuu xasanoow irjaa’gu waa diinta madaxda ] kitaabka Alkuna wal-asmaa ee al Duulaabi, 3/260

Alqaacida waxey ku taagan tahay manhajka Ahlu sunna marka laga hadlayo baabka iimaanka, kan asmaa’da iyo sifaatka, kan qadarka, kan garsoorka, qur’aanka, saxaabada iwm.

Ma aragteen alqaacida oo cid ku gaaleysiineysa danbiyo ka hooseeya kuwa lagu gaaloobo? Miyeysan alqaacida aaminsaneyn waxa ay ahlu sunnaha ka aaminsan yihiin qofka sinada ku dhaca iyo qofka wax dila iyo kuwa gala macaasida? Khawaarijta miyeysan aheyn kuwa dadka muslimiinta kala leexda kuwa dabka caabuda (gaalada)? maanta Alqaacida waxey ka mid tahay kooxaha jihaada kooxda ugu daran ee la dagaallanta kuwa diin laawayaasha ah, miyaanan khawaarijta lagu aqoon iney timaha xiirtaan? Halka Alqaacida lagu yaqaan iney timaha deystaan.

## 15: AXAADIITHTA KUSOO AROORAY FITANKA IYO DAGALLADA DHICI DOONA.

Axaadiista ka hadlaya dagallada iyo fitanka dhici doona aakhiru samaanka waxa ay sheegeen in goobaha ay ka dhici doonaan ay yihiin saddex meeloo:oo kala ah:
1: Shaam 2: khuraasaan 3:Abyan Cadan

Abnu xawaalah waxaa laga wariyay in rasuulka Allah -naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee – uu yiri: "xaalku sidaa buu ku socon doonaa ilaa aad ka noqotaan ciidan kala duduwan, ciidan dhanka shaam jooga, ciidan yaman jooga, iyo ciidan Ciraaq jooga. Ibnu xawaalah wuxuu yiri: rasuulkii Allow kan kheerka badan ii door haddii aan xilligaa gaaro, nabigu wuxuu yiri: shaam ayaan kugu ogahay, waa dhulka meesha ugu kheyrka badan, adoomada ugu kheyrka badanna ay doorteen, haddii aad shaam diiddaan Yaman ayaan idiku ogahay, kana waraabtama (cabba) xowdka (wabi), Allah wuxu ii damaanad qaaday shulka shaam (inuu nabad galin doono oo aysan balaayo ka dhici doonin)" waxaa wariyay Axmad.

Haddii aan eegno goobahaasi 20 sano ka hor iyo sida ay hadda yihiin

waxaan arkeynaa in farqi weyn u dhaxeeyo, xaaladda goobahaas way soo wanaagsanaatay, Shaam 20 sano ka hor dadka inxiraafka iyo ka fogaanshaha diinta ayaa aad ugu badnaa marka loo eego maanta, dhulka Khuraasaan isagana wuxuu ahaa dhul xarun u ah shuuciyadda iyo Hantiwadaagga, sidoo kale Abyan Cadan Maanta Allah mahaddiis Khuraasaan waa goobta ugu weyn ee jihaadku ka jiro afqaanistaan gudaheeda, Shaam waxaa ka jira xarakaat jihaadi ah oo la yaqaanno, yaman iyada waxaa ka jira baraarugga islaamka. Waxaan ogaaday in goobahaasi ay islaamka usoo keni doonaan guulo, guulahaasoo ay keeni doonaan mujaahidiinta oo kaliya, Alqaacida waxa ay ku sugan tahay oo kala helaa goobahaas dhammaantood.

Khuraasaan waa goobta uu ka billowday jihaadka -saldhigga jihaadka Afghaanistaan– waxaana ku sugan amiirka Alqaacida sheekh Usaama Bin Ladin Alle ha dhowree.

*(allaha unaxariisto amiirku waxa uu ku shahaado qaatay dhulka Khurasaan gaar ahaan Pakistan).

Abyan Cadan: kooxda uga weyn ee jihaadka lagu yaqaan ee meesha ka jirta waa Alqaacida.
Shaama meelo ka mid ah ayey mujaahidiintu joogaan mar dhawna Gaza Falastiin ayay gaari doonaan insha allaah.

*hadda dhulka shaam xudduntiisa waxaa ka jihaadaya Alqaacida oo dagaalka Syria qeyb ka ah.

Bishaarooyinka guusha waxa ay kasoo bidhaamayaan goobahaas aan soo xusnay, waxaan ogaaday Alle idankii in guusha lagu gaari doono marka goobahaas laga taago bandiiradda towxiidka. Allaah ayaa og.

## 16 : WAA KUWA UGU RAJEYNTA BADAN BISHAAROOYINKA GUUSHA.

Waxaa jira waxyaabo badan oo ku bishaareynaya in umaddan ay ka guuleysanyso cadowgeeda, sharatana aysoo laabanyso dulli dabadiis, awoodna la heli doono tabaryari dabadeed, iyo iney ku laaban doonto booskeedii hore ee hogaaminta umadaha, bishaarooyinkaasi waa ay noocyo badan yihiin, waxaana ka mid ah:

(A): Bishaarooyin dhanka diinta ah

Allah subxaanahu watacaalaa wuxuu leeyahay:

**وَعَدَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنْكُمْ وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَيَسْتَخْلِفَنَّهُمْ فِي الْأَرْضِ كَمَا اسْتَخْلَفَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمْ دِينَهُمُ الَّذِي ارْتَضَى لَهُمْ وَلَيُبَدِّلَنَّهُمْ مِنْ بَعْدِ خَوْفِهِمْ أَمْنًا**

**"alle Wuxuu u yaboohay kuwiina rumeeyay xaqa oo camal fiican falay in uu dhaxalsiiyo dhulka siduu u dhaxalsiiyay kuwii iyaga ka horreeyay, wuxuuna ku guuley doonaa diintooda uu ugu raalli noqday, cabsidoodana wuxuu ugu baddali nabadgalyo"** An-Nuur 55.

Sidoo kale wuxu leeyahay:

**'وَلَقَدْ كَتَبْنَا فِي الزَّبُورِ مِنْ بَعْدِ الذِّكْرِ أَنَّ الْأَرْضَ يَرِثُهَا عِبَادِيَ الصَّالِحُونَ'**

**"Dhab ahaantii waxaan ugu qoray kitaabka Zabuur sheegid ka dib (lowxul maxfuudka) in dhulka ay dhaxli doonaan addoomadayda suuban"** Al-Anbiyaa 105.

sidoo kale alle wuxuu leyahay **"وَالْعَاقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ"**
**"Guusha dambe waxaa leh kuwa dhowrsaday"**

waxaa kaloo jira aayado iyo axaadiis intaa ka badan, balse ula jeedkeena ma ahan inaan sii faahfaahino.

(B): Bishaarooyin Kowni ah, calaamadaha Allah ee kowniga ah waa kuwa sugan:

Allah subxaanahu watacaalaa wuxuu leeyahay **"وَلَنْ تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلً" "ma heleysid sunada Allah wax baddala"**

Waa duni mar walba oo uu mugdigu darraado waabarigii uu billaabanayo oo iftiinkiisu dillaacayo, saacadaha ugu danbeeya habeenkii ayaa ugu mugdi badan waxaase ku xiga waabari, mar kasta oo xariggu uu sii adkaado kala jiiditaanka dartii waa uu go'aa, mar walba oo ciriiri iyo dhib uu dhaco waxaa ka dambeeya fudeyd iyo nafis, waayadaan aad ayaan uga cabaneynaa ka leexashada diinta iyo ka fogaanshaha manhajka alle, umaddiina way tabar yaraatay oo yuhuuddii iyo nasaarada ayaa la isku salliday, sidaa darteed waxaan rajeyneynaa farax iyo fudeyd in la heli doono dhibkan iyo culyskan ka dib, waana wax alle u sahlan.

(c): Bishaarooyin ay keneen waxyaalaha dunida ka dhacaya:

Midowgii soofiyeetka wuxuu ahaa awood ama dhinac la mid ah kan Mareykanka wuxuuna ku burburay gacmaha mujaahidiinta afqaanistaan, Alle waa u sahlantahay in garabka kale ee Mareykanka inuu sida soofiyeetka u burburiyo. Sidoo kale bishaaroonyinka noocaan ah waxaa ka mid ah soo badashada kor u qaadidda calanka jihaadka iyo hoos u dhigidda calamada qowmiyadaha iyo cilmaaniyada. Muslimiinta waxaa u

caddaatay in sharafkooda aysan difaaci karin cid aan mujaahidiinta aheyn, waxey waayeen kalsoonidii eey ku qabeen ciidankoodii habeysnaa ,madaxdoodiina wey naceen , dadku waxa ay billaabeen iney waayaan kalsoonidii ay ku qabeen ciidamadooda, waxa ay naceen madaxdoodii, waay ogaadeen dabadhilifnimadooda, waxaa sii kordhay ku dhaqmidda iyo fahamka diinta si ka badan xilliyadii hore.

Bishaarooyinka xilligan waxaa ka mid ah sida uu Mareykanka ugu fashilmay Ciraaq iyo afqaanistaan, dhibaatada dhaqaale ee Mareykanka heysatA,waxaa kaloo jira bishaarooyin fara badan oon halkan kusoo koobi karin, Alqaacidana waa kuwa ugu rajo wanaagga badan guulahaas,
iska ilaali inaad iyaga ku tilmaamto iney aragti gaaban yihiin oo aysan waxgarad ahyn, aadna tiraahdo: waa kuwo dagdag badan, haddii aad sidaa aaminsan tahay waxa ay u badan tahay in qalbigaaga ay ka buuxsameen quus iyo rajo beel, ayna kugu yartahay kalsoonida Allah, markaasna aad dagdagsiimo iyo wax ka fiiri la’aan ku tilmaamtay dad allahooda.

Ogow ku bishaareysiga guusha xilliga la tabar yaryahay ay sugnaan u tahay mu’miniinta halka ay fitno u tahay munaafiqiinta. Kaama qarsoona sidii uu Nabiga naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha ahaatee ugu bishaareystay faafidda diinta islaamka markii isaga iyo asxaabtiisa ay godadka qodayeen dagaalkiii Axzaab, bishaareysigaas waxa uu fitno u noqday munaafiqiinta. Allah subxaanahu watacaalaa wuu leeyhay:

{وَإِذْ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ مَا وَعَدَنَا اللَّهُ وَرَسُولُهُ إِلَّا غُرُورًا}:

**"xus marka munaafiqiinta iyo  kuwa quluubta ka buka ay lahaayeen Eebbe iyo rasuulkiisa waxaan kado ahayn nooma aysan yaboohin"** Al-Axzaab  12

{وَلَمَّا رَأَى الْمُؤْمِنُونَ الْأَحْزَابَ قَالُوا هَذَا مَا وَعَدَنَا اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَصَدَقَ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَمَا زَادَهُمْ إِلَّا إِيمَانًا وَتَسْلِيمًا}

**"markey mu'miniintu arkeen xisbiyadii (colkii) waxey yiraahdeen kani waa wixii Eebe iyo rasuulkiisa ay noogu yabooheen, alle iyo rasuulkiisana run ayay sheegeen, arrinkaana waxa uu u siyaadiyay iimaan iyo hogaansan"** Al-Axzaab 22

Alle haku dhowree fiiri xaalada alqaacida, markaad la fadhido waxaad dareemeysaa kalsoonida ay Allah ku qabaan iney weyntahay, xilli kooxa kale ee madaxda dowladaha aqoonsan una arka in aysan riddoobin dadkana ugu yeera kaliya in cilmiga la faafiyo aad arkeysid qalbigooda in quus iyo rajo beel uu ka buuxsamay, kooxahaas ahmiyad ma siiyaan jihaadka, xitaa lama socdaan akhbaarta iyo wārarka ku saabsan walaalahooda muslimiinta ah. Hambalyo ayaan leeyahay kuwa faafiya bishaarooyinka guusha misna raja galiya ummada qalbiyadooda,

sidee baannu u bishaareysaneynin iyadoo rasuulka Allah naxariis iyo nabad galyo korkiisa ha yeelee uu inoo sheegay in khilaafo ku taagan manhajkii nabiga ay imaan doonto xukunka kaligii taliska dabadii, xukunka kaligii taliska waa kan hubeysan ee hadda noo taliya.

Side baannu u bishaareysaneynin? Wadaaddadii qaar ayaaba inoo sheegaya in lagu jiro dabayaaqada talisyada caburiska badan ee hadda jira. Allah ayaase og.

Alqaacida rajo aad u fiican ayey ka qabtaa guushaaasi, guusha waxaa keena cidii qaadda wadada jihaadka, ha noqoto ku jihaadida munaafiqiinta ama yuhuuda ama nasaarada.

Waxaa laga yaabi dhibkan aad ku jirtid *** in uu ka danbeeyo fudeyd aad u dhow
kii cabsanayaa ammaan galo kii dhibbanna uu reysto *** kii qurbaha u fogaadayna uu usoo laabto dadkiisa.

## 17: WAXEY GACAN WEYN KA GEYSTAAN SIDII GUUSHA LAGU GAARI LAHAA

Guushu waa mid u iman doonta ummadan lamana joojin karo, guulna lama helo in la sameeyo lana helo dad sameeya mooyee. Sameynta guusha waxaa ka qeyb qaata jihooyin badan oo isugu jira mid qeyb libaax ka qaata iyo mid inyar ka qeyb qaata. Dadka qaarkood ayaga oo guusha sameynteeda si aayar ah uga qeyb qaadanaya ayay haddana dhanka kale wuxuu ka wadaa duminteda iyo carqaladeynteda isagoon taa war heynin.

Alqaacida waxey ka mid tahay kuwa ugu horreeyay ee ka qeyb qaata sameynta guusha oo ah mid soo dagdagi karta iyo mid soo daahi karta intaba, iney ka qeybqaadaneyso waxaa daliil u ah iney xurumo ku leeyihiin afghaanistaan oo ay ka hor jeedaan gaalada soo duulay. Sidoo kale Ciraaq oo ay ka tahay ururada jihaadiga tooda ugu weweyn, sidoo kale Jaziirada Carabta ayay joogaan, waxey kaloo joogaan dalalka Galbeedka islaamka sida morooko, tunis, aljeeriya, mali iyo mowritaaniya ,waxey joogaan Soomaali iyo meela Shaam ka tirsan, ha hilmaamin iney joogaan Iiiraan iyo Bakistaan. Ma aanan arkin koox sida Alqaacidda caalamka oo dhan ka wadda jihaad, oo wajaheysa Mareykanka iyo dabadhilifkiisa.

Ururkaan Alqaacida oo guula waaweyn soo hooyay wali waxa uu hayaa jidkii uu ku xaqiijin lahaa guul tan ka weyn Alla idankii, taasna waxey u

baahan tahay in loo huro dhiig sharaf leh, dadaal weyn, wadanka oo looga tago,  iyo hanti barakeysan. intaasoo idil kadib Mala oran karaa Alqaacida kama mid ahan dadkii ugu horreeyay ee raadiyay xaqiijinta guusha? Jawaabta waxaan u deynayaa dadka dhexdhexeedka ah kuwooda na taageersan iyo kuwa naga soo horjeeda.

Guul xaqiijinta waxaa ka qeyb qaadanaya cid walba oo ku baaqeysa caqiido saafi ah iyo u laabashada manhajka dadkii hore ee wanaagsanaa.

Laakiin isku mid ma noqonayaan qof uga qeyb qaatay cilmi, caddeyn iyo dagaal iyo qof uga qeyb qaatay cilmi kaliya,
isku mid ma ahan qof cilmigiisa uga qeyb qaatay la dagaallanka shirkiyaatka qabuuraha iyo qof  cilmigiisa uga qeyb qaatay la dagaallanka shikriyaatka qubuuraha iyo shirkiyaatka madaxtooyada (siyaasadda).

Carqalada ugu weyn waxey ka imaaneysaa dhanka fikirka Murji'ada oo maskaxda ka baddalaya dhalinta, fikirkaasoo leh qawaaniinta iyo xeerarka la dajiyay (dastuurka) ma ahan gaalnimo haddii aan la xalaaleysanin xalaaleysigu waxey u yaqaaniin  afka oo laga caddeyo, hadalkaasi waa mid ah halis, iyagoo qowlkaas ka duulaya si kasta oo sharciga loogu baddano qawaaniin gaalnimo ah, madaxda dowladaha waxey u arkaan madax sharci ah. Aan soo qaadanno Tusaale gaaban oo ku qotoma hadalkaan qallooca ee diinta bannaanka ka ah: haddii la helo madaxweyne dadka ku xukumaya wax uusan Allah soo dajinin oo baddala shareecada idilkeed, gaalooba oo yiraahda tusaale ahaan qaanuunka:
1: Dilaaga gacantaa laga goyn.
2:Tuuga waa la dilayaa.
3: zineystaha guur soo maray waa la jeedaleyn, midkaan guur soo marinna dhagax baa lagu dili.
4: Haweenta waxey leedahay laba rag wixii ay leeyihiin
5: Awoodda furriinka waxaa leh  dumarka.
6: Afada la qabo haddey zinada raali ku tahay ciqaab ma lahan.

Waa sidaas oo agtooda gaal kama ahan kii shareecada oo dhan baddalaa ilaa uu carrabkiisa ku caddeysto, kuma xukumayaan wixii uu camal ahaan ula yimid, Hadalka noocaan ah ee ay meelaha la wareegayaan una tiiriyaan manhajka ahlu sunnaha waana hadal halistiisa leh. Hala yaabin ineysan gaaleysiineynin madaxda baddalay shareecada, hadalkaas ay aaminsan yihiin dartiis ayaysan u gaaleysiineynin si kasta oo ay madaxda u baddalaan sharciga haddii aysan afkooda iyo carrabkooda ka caddeysanin, taasna waxa ay si cad u khilaafsan tahay manhajka ahlu sunnaha oo qaba lagu gaaloobi karo hadal, ficil iyo rumeyn intaba.

Bal u fiirso fikirkaan ku dhex faafsan dhalinyarada leh cilmgai kuna dhaqma diinta, iyo raadka uu ku yeeshay dhalinyarada? Jihaadkii ayuu dhalllinta ka

fariisiyay.

Markii uu fikirka noocan ah noqday mid ku dhex faafsan goobaha wax lagu barto ee Yaman oo uu noqday mid lagu saamoobo, axaa yaraaday ardayda aadda jihaadka, sababtuna ma ahan fuleynimo ku jirta iyo ka fogaanshaha shahaadada (ku dhimashada jidka alle) balse waa saameynta uu ku yeeshay fikirka murji'ada, ilaa qaar mujaahidiinta ka mid ah ay ii sheegeen: inta badan kuwii aaday jihaadka ciraq ee sucuudiga ka tagay waxey ahaayeen kuwo qiireysan oo qiiro darteed u yimid halkan, Markaas ayaan is weeydiiyay sababta? Waxaana ogaaday in sababta ay tahay fikirka murji'ada! Xitaa waxaa aad u yaraa tirada mujaahidiintaahlul cilmiga ah.

Ma u maleyneysaa qof la dagaallamaya mujaahidiinta, una arka madaxda dabadhilifka u ah Mareykanka kuwo sharci ah, aaminsan dastuurrada hada jirana ineysan gaalnimo ahayn, jihaadka aan dadka ku boorrineynin, ma u maleyneysaa kuwa saas ah iney ka mid yihiin kuwii ugu horreeyay ee ka qey qaata sameynta guusha?.

Guusha sameynteda waxey u baahan tahay af iyo ficil, xiriirin iyo ka bari noqosho, jihaad loo huro naf iyo maal, run, ikhlaas iyo yaqiin. Allah subxaanahu watacaalaa wuxuu leeyahay:

**{ إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ثُمَّ لَمْ يَرْتَابُوا وَجَاهَدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ أُولَئِكَ هُمُ الصَّادِقُونَ**

**"Kuwa mu'miniinta ah waa kuwa rumeeyay Eebe iyo rasuulkiisa kadibna aan shakiyin, kuna jahaaday hantidooda iyo naftooda jidka Eebe dartiis, kuwaasi waa kuwa runta sheegga ah"** Al-Xujuraat 15.

Maanta dadku waxey u qeybsameyn saddex qeybood:
(A): Kooxda mujaahidiinta iyo taageerayaashooda.
(B): kooxda mujaahidiinta bahdilay garabkoodana ka baxay.
(C): kooxda kasoo horjeeda.

Guusha ka miradhalinteeda waxa u taagan mujaahidiinta, alle ayaan kugu dhaariyee ii sheeg guusha sameynteeda ay ka qeybqaadanayaan kuwa mujaahidiinta bahdilay iyo kuwa kasoo horjeeda, labadaas qolo oo gaaladii ay ka nabad gashay walaalahooda muslimiinta ahna aysan ka nabad galin.

Maanta waxaan ku jirnaa waqtigii dhibka, mid ka mid ah dadka xikmada badan ayaa u dardaarmay wiilkiisa wuxuuna yiri: [haddey dadka ku nabad galiyaan, adiguna nabad geli, maxaa yeelay waxaa yar in labaas nicmo leysku helee].

## 18: KU KALA ARAGTI DUWANAANSHAHA WAXYAABAHA FARACA AH MA DIIDEYSO IN IYAGA LAGU BIIRO.

Alle fadligiisa dartiis markaan eegay manhajka Alqaacida ee ku saabsan mas'alada gaaleysiinta, waxaan arkay iney ka duulayaan usuusha ahlu sunna waljamaaca, sandulleba ha ahaatee, waxey gaaleysiiyaan madaxda maxaa yeelay sharciga Allah ayay ku baddaleen qawaaniin la dajiyay ha ahaatomaxkamadaha, ganacsiga, qaanunka shaqada iyo shaqaalaha, bangiyada ribada ah, maxkamadaha ciidanka, kuwa warbaahinta, iwm. Sidoo kale waxey ku gaaleysiiyeen maadaama ay lasoo safteen una hiilliyeen yuhuuda iyo nasaarada dagaalka ay muslimiinta kula jiraan, sidaasi darteed wax mugdi ah kuma jiro gaaleysiinta madaxweynaha, sababtoo ah dhulalka ay Mareykanku galeen kana heleen kuwa u shaqeeya oo ku caawiya la dagallanka mujaahidiinta, iyagana lagu ilaaliyo carshiga madaxtoyada ciraaq iyo afqaanistaan, kuwaasi shaki kuma jiro iney yihiin dabadhilifyo riddoobay. Laakin ciidamada wadamada Alqaacidda ma garanayo: ma waxaa gaaleysiiyay alqaacidda kulliged mis kooxo ka mid ah, intaan arinkaas lagu foolxumeynin waxna looga sheegin alqaacida waxaa lagama maarmaan ah in la ilaaliyo arimaha qaar. Qofka Alqaacida duraya waxaan waydiineynaa: arrinkaa ma farac baa mise waa asal?

Jawaabta saxda ah waa iney tahay arrin farac ah ( xukun meel la saarayo), waana lagu kala aragti duwanaan karaa, illeen wixii aan asalka diinta aheyn khilaaf waa yelan karaaye.

Waa maxay falalka ay sameeyeen ciidamadaasi ee kallifay in Alqaacida ay gaalnimo ku xukunto?
Falalka qaarkood ee ka dhacay ciidamadaan waa gaalnimo ha dareemeen ama yeysan dareemine waxaana weeye:
1: ilaalinta iyo sugidda kursiga madaxda riddowday
2: ilaalinta iyo sugidda ku xukmidda dastuur gaalnimo ah
3: hor istaagga qofkii doonaya in la isku xukmiyo shareecada Alle.
4: Jihaadka ayey diideen ayagoo koox ah.
5:waxey u diideen dadka kale iney ka qeyb qaataan jihaadka ka socda afghaanistaan,ciraaq, falastiin iyo meelo.
6:mujaahidiinta ayey laayeen ayagoo adeecaya madaxdooda riddoobay.
7:waxey u fuliyeen madaxdooda u hiillinta iyo kaalmeynta gaalada la dagaalleysa muslimiinta.
8: waxey waardiyeeyaan cidda qaadata hantida muslimiinta kula dirirta muslimiinta, kadibna hantidaas siisa yuhuudda iyo nasaarada.
9:waxey waardiyeeyaan gaalada joogta saldhigyada millitari, safaaradaha, waxey kaloo waardiye u yihiin gaalada jaasuuska ah
10:waa gacanta ay madaxda ku caburiyaan kuna cabburiyaan muslimiinta.

Arimahaas oo dhan ma diidi karo qof isla weyn mooyee.

Su'aal: Midkaadan Alqaacida ku dhaleeceynaya mas'alada gaaleysiinta, maxey Alqaacida ula jeeddaa "koox gaalo" marka ay ka hadleyso ciidamada dalalka carabta?

Jawaab: inta aan laga ka jawaabin su'aashaas, waxaan weydiiyay qaarka mid ah kuwa dhaleeceeya Alqaacida, maxey ula jeedaan oraahdooda gaalnimada ciidanka ? Wuxuu yiri adiga kala ka jawaab, waxaan ku iri: qofka dura caqiidada dadka waxaa laga rabaa inuu aqoon u leeyahay caqidadooda hadii kale waa inu iska aamusaa, markuu ka jawaabi waayay ayaan ku iri: micnaheedu waxa weeye: sababta ay gaalo ku noqdeen waa waxey ay muujisteen (falalkooda), balse wixii ayaga iyo Allah u dhaxeeya waxaa suura gal ah inuu cudurdaar ay leeyihiin,waxeyna noqon karaan ahlu janno.

hadiise la xukumo midkood lagumo fuliyo ilaa laga eego shuruudihii ma buuxiyay, wax cudurdaar ah ma leeyahay, ka dib ayuu xukunka ku dhacayaa, hadiise la helo wax xukunka diidaya (mawaanic) ama shuruuduhu aysan u buuxsamin, gaalnimada laguma xukumayo. Hadaba kala dhig-dhigaan saxna wuu noqon karaa qaladna wuu noqon karaa, haddey sax noqoto labo ajar ayey leeyihiin, haddeyse qalad noqoto hal ajar ayey leeyihiin, xaaladdaan oo kale kuma dabaqmayo xadiithka rasuulka ee oranayay **"hadduu qof ku yiraahdo walaalkii gaal baad tahay, gaalnimadaasi midkood ayey haleeleysaa, haddii siduu u yiri sax tahay waa kaa, haddii kale isaga ayey kusoo laabaneysaa"**. Qaladka iyo saxa aan ka hadleyno ma ahan mid ku dhisan cadowtinimo iyo hawo qofka heysa balse wuxuu ku dhisan yahay ijtihaad ( dadaal qof sameeyay si uu wax u saxo).

Ibnu Qayim-Allah ha u naxariistee- wuxuu yiri: **[ waxaa ku jira :ninku hadduu qof muslim ah u tiiriyo munaafaqnimo ama gaalnimo isagoo maleysanayo ama u caroonaya Allah dartii iyo rasuulkiisa, diintiisa oo aysan ka aheyn hawadiisa iyo nasiibkiisa, arinkaa kuma gaaloobayo xitaa kumana danbaabayo, iskaba daaye waa lagu ajar siin niyadiisa iyo ula jeedkiisa, taana waxey khilaafsantahay kuwa hawadooda raaca ama ahlu bidcada ah, kuwaas waxey gaaleysiiyaan ama bidco ku xakumaan ciddii warkooda, fikirkooda, khaldkooda iyo hawadooda khilaafta, gaalnimada ayaa ka mudan kuwa ay gaaleysiiyeen ].** Zaad al-macaad 3/371

Hadaba waxaan soo shegnay in hadalka Alqaacidda uu u dhaxeeyo hal ajar iyo laba jar? Sababtu waa maxay?

Maxaa yeelay falalka iyo acmaasha ay qabtan ciidamada ma aha kuwa

fudud, waa ficillo lagu gaaloobayo waxaan diideynay wuxuu ahaa inaan qaacidada ku waafaqno sida ay u dhigeen mawaanic altakfiir ( wax yaalaha qofka ka reebaya in la gaaleysiiyo) mas'alada mawaanicda dadka qaar ayaa u arko iney laga helay halka qaar kalena ay u arkaan ineysan meesha oollin, hadaba arinta waa isku khilaafid sidiixukunka alle loogu dabaqi lahaa jiho gooni ah, waana mas'alo ijtihaadi ah.

Murji'ada yeysan ku warerin, murji'ada lagama aqbalo hadal ku saabsan baabka iimaanka iyo gaalnimada, maxaa yeelay waxey ku socdaan waddo khilaafsan tii ahlu sunnaha, sida aan u diideyno in qof muslim ah xaq darro lagu gaaleysiiyo ayaan u diideynaa in gaal si xaq darro ah islaam loogu tilmaamo. murji'ada waxey umadda u furayaan albaabka si loo gaaleysiiyo waxaan ula jeedaa gaalnimada ayey wax fudud uga dhigayaan, gaalna uguma yeerayaan markaa ayuu muslimii ku dhacayaa isagoo u maleeyo iney tahay dambi hase ahaatee ay tahay gaalnimo.

Sheekh Bakar Bin Cabdullaahi Abu Zeyd -Allah u naxariistee wuxuu yiri **[ fikirka irjaaga– camalka oo dib looga dhigo xaqiiqada iimaanka– waa baabka ugu daran ee umadda lagu gaaleysiin karo, kuna halaagsameyso danbiyada iyo xumaanta, iyo waxaa ka dhalanaya in fahamka cibaadada aad loo koobo, towxiidka camaliga ahna uu baaba'o -Towxiid al uluuhiya-, saameyntiisa ugu xun waqtigan waxaaa ka mid ah shirkiga sharci dajinta (dastuurada) oo laga baxayo shareecada alle lana qaadanayo qawaaniinta la dajiyay, taasoo murji'ada aysan u arag gaalnimo, waxaa lawada ogyahay in ku xukminta wax uusan Allah soo dajinin ay tahay diidid la diido sharciga Allah, iska weyneynta axkaamtiisa iyo khilaafidda Allah iyo rasuulkiisa]**
ka eeg kitaabka 'Dawaabid al-tafkiir ee Sh. Al-Qarni, boga 237 oo laga soo guuriyay kitaabka 'Taxriif al-nusuusi boga 123.

## 19- SHARCI AHAANSHAHA TARBIYADA JIHAADIGA BIXIYAAN.

Hadii aan u Fiirsano Manhajka Nabiga ee Tarbiyeenta Shaqsiyada ruuxa Muslimka ah si uu u noqdo waxaan helaynaa iney ka koobneyd:
B- Waxaa laga wariyay Baraa' bin maalik inuu yiri: Nabiga SCW waxaa u yimid Nin Bir ku Hubeeysan, kuna yidhi: Rasuulkii Alloow ma Dagaalamaa mise waan Islaamaa. Nabiguna ugu jawaabay: "Islaam oo Dagaalan". Wuu Islaamay wuuna Dagaalamay ilaa laga dilay, Rasuulka SCW ayaa yidhi -markuu ogaaday-: "Howl yar ayuu qabtay Abaal marin weeynna wuu Mutay". Waxaa wariyay Bukhaari iyo Muslim, Oraahdana waxaa leh Bukhaari.
Hadaba u fiirso Hadyigii Nabiga SCW:
Miyuu ku xiray Jihaadka Shuruudh Adag, mise wuxuu ku yidhi Ninkii u yimid: u laabo Madiina ilaa waqtina soo joog, oo meeshaas ku so dhis Iimaankaaga si aad ugu diyaar garoowdid Dagaalka, oo hadda diyaar uma tihid Dagaal inaad gashid?

U Fiirso Hadyiga Nabigeena Muxammad SCW markii uu ku duulay Xuneyn asaga iyo Asxaabtiisa qaarkood kuwaasoo Islaamkooda uu cusbaa, maxeey dheheen? Muxuuna ugu jawaabay Nabiga SCW? Waxaa laga wariyay Abii Waaqid Al-leeythii inuu yiri: Waxaan la soo duulaan tagnay Nabiga SCW anagoo ku wajahan Xuneyn Islaanimadeenuna Cusubtahay, Gaaladuna waxay lahaayeen Geed ay ku sandeecsadaan dul saartaanna Hubkooda barakeeysi eey barakeeysanayyaan, lana dhaho: [Tii wax la suran jiray (Datu-Anwaad)], Waxaana soo marnay Geedkii kuna nidhi:  Rasuulkii Alloow inoo samee Geed aan wax surano sida eey u leeyihiin geed eey wax surtaan, Kadibna uu Nabiga SCW yidhi: "Allaahu Akbar, Walle waa Sunnadii Alle, Ilaha gacantiisa eey ku jirto Nafteydaan ku dhaartayee Waxaad dhahdeen sida eey ku dheheen Banuu Israa'iil Muuse: (Muusoow Nooyeel Ilaah sideey iyaba Ilaahyo u leeyihiin, wuxuuna ku Yidhi idinku waxaad tihiin Qoowm Jaahiliin ah).
 Waad raaceeysaan Sunanka kuwii idiinka horeyay" Waxaa wariyay Tirmidi Saxiix ayuuna ka yiri, Yoolka aan ka leeyahay Xadithkana waa inuu ku baxay Rasuulka SCW Duulaan ayadoo eey la socdaan Saxaabada qaarkood kuwaasoo Islaannimadoodu cusubtahay, oo ayna garaneeyn in badano kamida Caqaa'idda iyo Axkaamta ilaa eey weydiisteen Arinkaan foosha xun, hadaba sidee ula Dhaqmay Rasuulka SCW? Duulaanki miyuu istaajiyay oo ku yidhi kuwa Diinta ku cusubi Dagaalka ma galayyaan?! Mise intuu wax u sheegay ayuu meeshisii ka sii waday Duulaankii? Xaqiiqadana waa in Saaxaatka Dagaalka tahay goobta dhabta ahi ee lagu Tarbiyeeyo Ummada, Labadaas Daliil ayaadna ku ogaan kartaa been abuuradka eey la wareegayaan qaar kamida Jamaacaadka kale oo ah in Jihaadka uu u bahanyahay intaanan la galin Tarbiyo weyn, ayagoo sidaas uga reebaya ruux walboo aanan ka gaarin heer sare Cilmiga iyo Iimaanka.

Hadii midkood lagu soo hadal qaado Jihaadka durbaba wuxuu u cararaa Jihaadu Nafsi, waxaad ku dhahdaa kolkaas: Midkiin waxeey ku qaadatay 15 Sano inuu toosnaado, qaarna ka badan, kuwo kalena in ka yar, hadaba miyeynan idinku filneyn intaas Tarbiyada Naftiina iyo Jihaadu nafsi? Mida kale halkee bay ka keensadeen Shardhigaan Cusub?!
Haa waa dhab in eey Muhiim tahay walibana Asalka yahay ka dhisidda laga Dhiso ruuxa Mujaahidka ah  dhinaca Caqiidada, balse waxey arinkaa uga daydeen Hadyigii Nabiga NNKH, mida kale maxaa loogu Shardhi yeelaa Mujaahidka inuu barto Cilmiga Sharciga ahi? Miyeeynan yareyn Culimada Saxaabada marka loo fiiriyo Saxaabada intooda kale? Oo Saxaabada kuligoodba ay Mujaahidiin ahaayeen, midka kamid ahoo aanan Jihaadinna Dusha looga tuuri jiray *Eedeeyn, Canaan, iyo Ciqaab uu Alle ogyahay sida eey u kulushahay*, Saxaabada sida Kacab bin Maalik, Hilaal bin Umayyah, iyo Maraarah bin Al-rabiic –Alle ha ka raali noqdee- idiinkama foga qisadooda.

Shardhiga Al-qacidah ee Jihaadka ku aadan waa Shardhigaas Nabiga ka sugnaaday NNKH, waxaadna fiirisaa Sayyid Qudhub –Alle ha u Naxariistee- arinka wuxuu ka yidhi: [Waxeynu aragnaa in Qur'aankaani Sirtiisa ka sal gaari Karin ilaa kuwa ku Dagaal tago mooyee Dagaal tagid weyn, kuwaa

kaliya ayaa ah kuwa ku noolaan kara Jawwi lamida kii uu ku soo degay Qur'aanka] < Waxaad ka fiirisaa Dilaal Al-Qur'aan>, Sidaa awgeed ayey ugu baraarugeen Culimadii Salafka iyo Culimada aragtida fog ee Mucaasiriinta ahi qadiyadaan, waana kanaa Shaikh Al-Islaam Ibnu Teymiyah –Alle ha u naxariistee- oo dhahayya: [Ruux walboo Danbi badan Daawadiisa ugu weeyn waa Jihaadka…] <Waxaad ka fiirisaa Majmuuc Al-Fataawaa 28/421>, Waana kanaa Ibnul qayyim –Alle ha u naxariistee- oo ku tirinayya kuwa qalbiga ka dhintay Allena uu necebyahay ruux walboo ku dadaala Qiyaamu leeylka, Soonka, Aqrinta Quraanka, Xusidda Alle, iyo Camal walboo tilmaamaya in ruuxaa uu yahay ruux Tarbiyo wanaagsan, hadana ka tagayya Jihaadka ama inuu kor ugu dhawaaqo Kalimada Xaqqa ah, Alle ayaan weeydiisaneeynaa Cafis iyo Caafimaad Diineed Adun iyo Aakhiraba. <Waxaad ka fiirisaa Iclaam Al-Muuqiciin 2/197>.

Waana kanaa Al-Shaikh Muxammad Al-Amiin Al-Misri oo dhahaya: [Kuwa dhahaya sidee Jihaad ku suura galaa ayadoo Muslimiintu wareersanyihiin, waxna garaneyn, aad iyo aadna uga fog Diintooda, Jawaabtooda waa: Daawada arinkaasoo dhan waa galidda Sufuufta Jihaadka…] ilaa uu ka yidhi –Alle ha u naxariistee- :[ …Waxaana ugu weeyn goob lagu Tarbiyeeyo Nafta Saaxaatka Jihaadka iyo Dagaalka…]<Waxaad ka fiirisaa Idaarat Al-Tawaxxush Bogga 54aad>.

Hadaba kuwiinaan ku wareegeeysanayya Tarbiyadda Nafta Sanooyin badan, miyaadan ogeeyn inaad arinka u buubuuniseen si ka baxsan Hadyiga Nabiga NNKH, Miyaan la gaarin goortaad ogaan lahaydeen gaabinta aad ka gaabiseen arinkaan oo aad ka tagi laheydeen baaridda Ceebta dadka.

Wuxuuna yidhi ninkii Gabyaaga ahaa:

"Ruuxna ma u tilmaamin Sharafta Naftiisa***
si kaweyn u sugidda Wanaaga ruux kastoo wanaagsan
Cadaaladana kama mid ahan in la iska Fogeeyo***
Gaabinta ayadoo la tuhmayyo kuwii Fadliga badnaa".

Waxaana jidhi karta Shubho ay furaan dadka qaarkood, taasoo ah in;
Labadaan Xadiith: Xadiithka Ninkii soo islaamay ee Dagaalamay ilaa uu ka dhintay, iyo Xadiithka Abii Waaqid Al-leeythiia ay suganyihiin, balse Nabiga SCW kuma tiirsanaan jirin Jihaadkooda oo waxaa la joogay Abuubakar, Cumar, iyo Saxaabada waaweynaa –Alle ha ka wada raali noqde-, wixii ka soo harayna eey ahaayeen kuwo soo raaca waana lama huraan in Ummada la tarbiyeeyo Tarbiyeeyn weyn, hadaba markaa waxaad ugu jawaabtaa: Al-qaacidah iyaba Jihaadkooda wuxuu ku istaagay Ardayda iyo dadka Caqiidada Suuban, wixii ka soo harayna waa kuwo soo raaca, ee Digtoonow hana kadsoomin.

## 20-MAXAA YEELAY WAA JAMAACADA UGU AKHLAAQDA SUUBAN JAMACAATKA ISLAAMIGA AH.

Waxaa igu kalifay inaan kamid noqdo Al-qaacidah Diraaseeyn aan diraaseeyay Caqiidadooda iyo Manhajkooda aana Xaqiiqsaday inuu yahay Manhajka Ahlu Sunnaha iyo Jamaacada, Waxeyna Qalbigeyga ku muteen Akhlaaqdooda Sareeynta badan, Imisa ruux oo kamid ah aan bartay oo aad iyo aad u Tawaaduc badan, waxeyna ku dhawdahay iney halahaan garanayo oo dhan ay tilmaantaas leeyihiin, Xitaa waxaan wax ka aqrisan jiray Mashaa'ikhdooda qaar anigoo ardaynimo iga tahay igulana dhaqmi jireen inaan aniga ahay Shekha oo aynan ayaga aheyn, waana taa Akhlaaqda Sareeynta badan oo uu Islaamka na farayyo, kuna Sifoobeen Saxaabada Rasuulka SCW, wuxuu yidhi Ibnu Cabbaas –Alle ha ka raali noqdee- :[Dadka kan iigu Karaamada badan waa midka ila fadhiyo ee soo dhaafaya kuwa ka horeeyo si uu ii imaado, hadii aan awoodi lahaana ma u fasixi laheeyn Tiqsi inuu dul fuulo] Waxaad ka fiirisaa Majaladda Al-Bayaan Tirada 144aad>, lagana soo guuriyay Al-Tadkirah Bogga 23aad.

Waxaana xasuustaa inaan la kulmay Al-Amiir Al-Shaikh Naasir Al-Waxiishi wuxuuna ahaa -Alle ha dhoowree- mid aad iyo aad u Tawaaduc iyo Furfurnaan badan, sida dad waqti hore is garnayoo kalena igula dhaqmay.
Diinteena Islaamka waxeey nagu boorisay Akhlaaqda suuban, Nabigana SCW Akhlaaqda wanaagsan waxey kamid aheyd Risaaladiisa wuxuuna yidhi: "Waxaa la ii soo saaray inaan dhameystiro Akhlaaqda" Wuxuuna kalo yidhi NNKH: "Ma jiro Camal uga Culeys badan Miizanka Adoonka Mu'minka ahi maalinka qiyaamaha Akhlaaqda suuban, Allena wuu necebyahay ruux walboo Odhaah wanaagsaneyn oo Hadal adag" Waxaa wariyay Tirmidi wuxuuna yidhi: Waa Xadiith Xasan Saxiix ah, sidoo kale waxaa saxiixiyay Al-Callaamah Al-Albaanii.

"Ha ku soconin Dhulka dushiisa Tawaaduc mooyee***
imisaa ku duuganoo kaa Sareyn badan
Hadii aad tahay mid Awood iyo Kibir is baday***
Imisaa tagay oo kaa kibir iyo Awod badan".

Ruuxa Xaqqa xambaarsanina haduunan ku Xardhaneeyn Akhlaaqda wanaagsan dadkuu ka Didiyaa Xaqqa uu Xambaarsanyahay Akhlaaqdiisa Xun aawgeed, Akhlaaqda Suubanna wey soo dumataa Quluubta, haba Xumaato waxa loogu yeeraayee; Hadaba ka waran hadii Akhlaaq Suuban iyo Caqiido Wanaagsani kulmaan, waa Iftiin Iftiin lagu daray.

Waxaana ku waaninaa Walaaleheyga Al-qaacidah ineey ku dadaalaan Akhlaaqda iyo u dhimrinta Muslimiinta, markaan dhahayyo Al-qaacidah waa dad Akhlaaq Suuban, waa badankood, balse way jiraan kuwo kamida ah oo ka yara gaabiyay Akhlaaqda wanaagsan.

## 21-MAXAA YEELAY WAXEEY WAAJAHAYAAN DAGAAL WARBAAHINEED OO AY KUSOO QAADEEN YAHUUDA, KIRISHTANKA IYO MUNAAFIQIINTA OO ISKA SAF AH:

Markii aad si dhaba ah isu weydiiso: Waa Kooxdee Kooxda ay waajaheyso Dulaalanada wiji badalida –Suura xumeynta- Warbaahineed ee Yahuuda, Kirishtanka, iyo Munaafiqiinta? Ruux walb oo ay Naftiisu Cadaalad u saaxiib tahay ha ka soo horjeedo ama hala jiree wuxu dhahayyaa waa Al-qaacidah.

Waxaana ku ognahay in Siirada Nabigeena SCW uu waajahay Waji badalidda Warbaahineed tan ugu daran, eeyna ka mid aheeyd tii ku dhacday Dhufeyl bin Camr Ad-Doowsii Alle ha ka raali noqdee.

Sidoo kale Nabiyada weey waajihi jireen Dagaalka noocaan ah markey dacwadooda gudanayaan, Nabi Nuux waa Kan eey ku Eedeeyeen Qoowmkiiisu inuu baadiyeesanyahay, Allaah SC ayaa yidhi:

:{قَالَ الْمَلَأُ مِنْ قَوْمِهِ إِنَّا لَنَرَاكَ فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ * قَالَ يَا قَوْمِ لَيْسَ بِي ضَلَالَةٌ وَلَكِنِّي رَسُولٌ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ}،

(**Waxeey dhaheen Madaxdii Qoowmkisa ka mid aheeyd waxaan kuugu Aragnaa Baadi Cad (60) Wuxuu yidhi Qoowmkaygow Baadi kuma Sugni waxanse ahay Rasuulka Uumadaha Caalamka** ), Nabi Huudna wexeey ku Eedeeyeen Qoowmkiisa Doqonnimo, Alle Sara ahaayee ayaa yidhi:

:{قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ قَوْمِهِ إِنَّا لَنَرَاكَ فِي سَفَاهَةٍ وَإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ الْكَاذِبِينَ * قَالَ يَا قَوْمِ لَيْسَ بِي سَفَاهَةٌ وَلَكِنِّي رَسُولٌ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ}،

(**Waxeey dheheen Madaxdii Gaaloowday ee Qoowmkiisa ka mid ah, Anagu waxaan kuugu aragnaa Safaaho (Doqonnimo), waxana kuu malaynaynaa Beenaalayaasha mid kamida ah (66) Wuxuu yidhi Qoowmkaygow Safaaho (Doqonnimo) imahayso waxaanse ahay Rasuulka Uumadaha Caalamka**), Nabi kastana wuu Waajihi jiray Dagaalka Noocaani ah, Alle ayaa yidhi:

:{كَذَلِكَ مَا أَتَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ مِنْ رَسُولٍ إِلَّا قَالُوا سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ}

(**Xaalku waa saas, Gaaladii Reer Makkaad ka horreysayna markstoo Rasuul uyimaado waxay dhihi jireen waa Saaxir ama wuu Waalanyahay**),
Dagaalka Warbaahineed oo eey Mareeykanka iyo Daba dhilifyadoda ku wadaan Mujaahidiinta guud ahaan, Mujaahidiinta Al-qaacidana gaar ahaan wuu kala duwanyahay, Mar waxey ku tilmaameen Argagixiso ayadoo ey sax tahay waa marka la argagixinayyo Cadawga Alle, Alle ayaa yidhi:

{تُرْهِبُونَ بِهِ عَدُوَّ اللَّهِ وَعَدُوَّكُمْ}،

(**oo aad ku cabsi gilineeysaan Colka Eebe iyo Colkiina**),
waxeey ku tilmaameen Takfiir iyo Adadeyg, waxeey buunbuuniyeen Guulada eey ka Guuleeysteen Mujaahidiinta ayagoo daboolayya Guulaha Mujaahidiinta, waxaana ka qeeyb qaatay Dagaalkaan Warbaahineed Culimada Xun Xun iyo qaar ka mida Culimada ku Sanbariiraxday Arinkaan.
Sidee baynan Mareeykanku ugu dadaaleynin Waji badalidda Mujaahidiinta? Ayadoonan Xabad iyo Wabiyada Dhiiga mooyee wax kale ka dhexeeynin meel kastooy isku arkaan, taa wax la yaab leh ma ahan, Sidee bayna Munaafiqiintu ugu

dadaaleynin u adeegidda Mareeykanka iyo Waji ka badalidda Mujaahidiinta, kuwaasoo ku inkiray Falka ay ku jiraan, iyo sida ay u daba rogeen Kitaabkii Alle, uguna Xukun tageen Yaasiqa cusub oo ah Qawaaniinta La sameystay iyo Sokeysashada Yahuuda iyo Kirishtanka? Sidee baynan ugu dadaaleeynin Waji badalidda Al-qaacidah, ayadoo ay Al-qaacidah ku iclaamisay Dagaal ka dhana ah ilaa Diinta ay u ahaaneyso Alle kaliya, taasi waa Dabeecadda lagu garanayo Dagaalka.

Balse markaad u fiirsatid hab dhaqanka Xukaamta Murtadiinta ahi ay ula dhaqmayaan Culimada qaar waad la yaabeeysa, waxey u diyaariyeen Hanti, Shaqo, iyo Warbaahin, isla waqtiga ay Mujaahidiinta ula dagaalamayaan Dil iyo Jidh dil, Xabsi iyo Fogeyn, Daba gal iyo Waji badalid ayagoo isticmaalayya Warbaahinta Araga, Maqalka, iyo Aqriska isugu jirta; si ay uga hor istaagaan Dadka iney raacaan Mujaahidiinta, hadaba waxaa Su'aal iga ah:

Yaa u dhaw Nabiga  Hadyigiisa SCW: Ma waxaa u dhaw midkaan la dhibay mise kan helay raali ahaanshaha Dhawaaghiida? Jawaabta dadka Quluubta Wanaagsan leh ayaan u daynaa.

Meeqaana ku kadsoomay Warbaahinta Munaafiqiinta, noqotayna kalkaaliye la dagaalama Xaqqa una aaminsan inuu yahay Baadhil-ka dhabta ah, isla waqtigaasna u gargaarayya Baadhilka una maleeyo inuu yahay Wanaaga dhabta ah.

Imisey u ekeysiiyeen Mujaahidiinta iney yihiin burburiyayaal Qalqal ku ah Nabad galyada iyo Xasiloonida, waxaana si cad u leenahay; ma rabno Nabad galyo ama Xasilooni lagu hoos noolaanaayo Dhawaaghiida hoostooda, ma rabno Nabad galyo Xilli Shareecada Allaah SC ay liidayaan Munaafiqiinta, Allaah baan ku dhaartee in dhiigeena uu ka qubto Cirif ka Cirif ayaa inooga Fudud, in Xasilooni loo helo Qawaaniinta Dhawaaghiidda Gaalnimada ah ee la sameystay, ma rabno Nabad galyo ama Xasilooni ayadoo la goynaayo Nafta Walaaleheen Falastiin, Ciraaq, Afghaanistan, iyo kuwa lamidka ah, ma rabno Nabad galyo ayadoo Diyaaradaha ay ka soo keceyso Fariisamaha Mareeykanka ee Wadamada Carbeed ku yaala ayadoo u socoto Dilitaanka Musliminta kadibna ay ku laabato Goobaha ay ka soo kacday ayagoo ku Ilaalsan Ilaaalada Dhawaaghiidda Madaxda Carbeed, Ma rabno Nabad galyo ama Xasilooni ayadoo Walaaleheen wadamada kala duduwan lagu dilaayo Naftada ay naga xadeen Dhawaaghiida, ayagoona u hadiyeynayya Mareeykanka, Qalabyada waxa burburiyana ay dul marayso Walaaleheen si ay u disho, hadaba kuwa inoogu yeeraya Nabad galyo iyo Xasilooni iyo dhaqaalo kaliya: Ma inoo cadeeyn kartaan ula Jeedka Sharciyeed ee aad u Joogtaan? Ma waxaadna Diyaar u tihiin inaad u hurtaan Diintiina iyo Walaalihiina si ay idiinkugu badbaado Nabad galyada iyo Xasiloonidiina? Ma yool kale baad leedihiin aanan ka aheeyn Calool buuxin iyo Farji aad ka daba carareeysaan?

Ma waadan ka damqan oo Dareemihiina kicinin Guumeysiga ay Guumeysanayaan Mareeykanku Dhulkiina Walaalihiina Muslimaatka ee ku jira Xabsiyada Guumeystaha, kuwaasoo idiinka dalbanayya Dilitaan; Maxaa yeelay waa la kufsaday, Walaashiin Faadhimah Al-Ciraaqiyyah ayaa Tusaale idiinku filan,

Mawaadan wali ogaanin Mushkilada ay u Jihaadeen daraadeed Mujaahidiinta ayna u gaaloobeen Gaalada, Waa Mushkilada Gees u leexinta Sharciga Allaah SC iyo booskeedoo lagu badalay Qawaaniin Gaalnimo ah iyo Sokeysashada Yahuuda iyo Kirishtanka, waxaana iga Su'aal ah: Diinteena ma waxaa kamid ah in Naf iyo Hanti intaba loo huro baab'inta Diintaan aaminsaneeyn? Mise waxaa kamid ah in loo huro Naf iyo Hantiba si loo Adkeeyo Diinta?

Hadaba Muslimoow, Allahaaga ka Cabso oo iska ilaali Isgaarsiinta Munaafiqiinta, hadii aad diidid inaad dhageeysatid mooyee u dhageeyso adigoonan rumeeysaneeyn wax kastoo laga sheego, Tira badanaana waxa sun ahoo lagu dhex qariyay Malab dhexdiis? Waxaana ku weeydiinaa: Maxaad u dhageysaneysaa Warbaahinta Munaafiqiinta oo aadan u dhageeysaneeynin Warbaahinta Mujaahidiinta? Maxaa yeelay Mujaahidiinta waxeey leeyihiin Warbaahin gaar ah ayagoo isticmaalayya CD-yada, Cajaladaha, Joornaalada, Internet-ka iyo inyaroo Muxaadarooyin ah, dhageyso kuwaas si uu kuugu cadaado Xaqqa, Xaqqana waa mid mar kasta Dhaldhalaala Baadhilka had iyo goor waa mid Isbadbadal badan.

"Xaqqa waa kanaa waa mid aanan Mugdi laheeyn***ee waxaad iga daaysaa Jidgooyoo dhan"

## 22-IN HOGAANKOODA NA XASUUSINAYYO HOGAANKII UMMADA EE HORE:

Walaalkeeyga aqristaha ahoow ha ku dagdagin Fahmidda Moowduucaan, Maxaa yeelay Kheyrka waa mid ku sii raagi doona Ummadaan, hadii ay Taariikhda ku diiwaan gashantahay Geesinimadii iyo Mawaaqifta waaweeynaa ee Al-Muctasim, maxuu u diiwaan galin waysanyahay Mawaaqif waaweyn oo ay qaateen Madaxda Al-Qaacidah? Taasina waa in Al-Muctasim uu lahaa Awood iyo Hub ku filan sidaa awgeed buu ku fuliyay wuxuu fuliyay kuna soo dagdagtay Guusha, Cadawgana ku gilgishay si dhaqsi ah, Madaxda Al-Qaacidana waxey ka soo kiciyeen Ummad dhan Hurdo dheer ay ku jirtay, balse Awood dari, Adeyga Cadawga, badnaanshaha Munaafiqiinta, iyo Murjifiinta ayaa so daahiyay Guusha, laakin waxaa hubaal ah in Taariikhda aynan hilmaami doonin Mawaaqiftoooda haba hilmaamaan dadkoo dhamee.

Taariikhda ma u naxariisan doonto kuwa ku caan baxay Fataawada Dhabar jibinta leh, umana iilan doonto kuwa Sharci ka dhigay Dhawaaghiidda, una Fatwooday in Jihaadka Ciraaq uu Sharci aheeyn, kana aamusay Sokeysashada Yahuudda iyo Kirishtanka, Taarikhda ma hilmaamin Mawaaqifta Al-Muctasim uu ku garab istaagay Haweeneey, ma waxaad u maleeysaan in la Hilmaami doono Mawaaqifta Shaikha Mujaahidiinta Al-Shaikh Al-Mujaahid Usamah bin Laadin –Allaah ha dhoowree-, uu ku hor istaagay Awooda ugu Adkeyd ee abid Aduunka soo marta Sanado bandanna Hor taagnaa asigoo dhiigeeda daadinayay Maalin walba? Mana hilmami doonto Taariikhdu Dhiiga asxaabtiibtiisa wan wanaagsanaa ee shuhadada eek u daatay la dagaalanka Saliibiyiinta iyo Dawaaghiida? Mana hilmaami doonto Taariikhdu Dhaartii Ibn Laadin uu ku yidhi:

[Waxaan ku dhaaranayya Allaaha weyn ee Cirka taagay Tiir la'aan, ineynan ku

riyoon doonin Mareeykanku Nabad galyo ilaa aan ka aragno ayadoo Dhab ah Falastiin Gudaheed]? Ma waxaa la hilmaami doonaa Moowqifka uu ku Shahiiday Amiirka Istish-haadiyiinta Abuu Muscab Al Zarqaawii –Allaah ha Aqbalee- markuu maqlay Dhawaaqa Haweeneey Ciraaqiyad ah oo ay Kufsadeen Mareykan iyo Rawaafid? Wuxuu yidhi –Allaah ha u naxariistee- : [Waan ku Ajiibay Hooyo Waan ku Ajiibay Walaasheey, Waan ku Ajiibay Dhoowrnaan iyo Dahaaro badaneey, Allaah ayaan ku dhaartayee Nolol kuma ladeyno, Hurdana kuma raaxeysaneyno, Seefna Galka ma geshaneyno halahaan uga aargudeyno Sharaftiina iyo Cirdigiina, Allaah ayaana ballan kula galeynaa Eyga Ruum Buushoow in Sal aad ku fadhiisato helin, Kuna nasaneyn Ciidankaagu Nolol wacan iyo Nabad Macaan halaha Wadneheenu uu garaacmayo, Dhiigeenana shaqeeynayyo, waan soo soconna Alle Idinkiis, Libaaxyada Toowxiidka ee Dhulka Raafideeyn: Waxaan idiinku Adkeynayaa hadii uu idin soo gaaro Hadalkeygaan inaadan habeen gaarin ilaa Seefihiina ay ka Tisqayaan Dhiiga Cadawgiina, ku soo celiya Doog Miro badan, u istaaga Hal qofoo kale; maxaa yeelay Wax Wanaaga kuma jiro Nolol lagu baneysanayo Sharafteena iyo Cirdigeena, laguna Istaagaayo Sareynta Walaaltinimada, ayna na Xukumayyaan Kirishtanka]? Hadii hadaladaan ay ka dambeeyeen Falalka aan wada garaneyno ee ka yimid Madaxda Mujaahidiinta ka soo bixi lahaayeen Odhaah iyo Fal Culimada Islaamka, Ma ahaan laheeyd Xaaladda Muslimiinta sida eey manta tahayoo kale? Jawaabtu waa: Mayya.

Ma kuu muuqataa in hadii ay Culimada Islaamka oo dhami ku hadli lahaayeen sidaasoo kale, laga bilaabo Culimada Xarameeyn, Masar, Yaman, Shaam, Ciraaq, Bakistan, Afghanistan, iyo Galbeedka Islaamka, kuna dhiiragilin lahaayeen Muslimiinta iney dagaalamaan oo ay Jihaadaan, Ma ahaan lahaa Xaalka Muslimiinta sida manta uu yahay? Jawaabtu waa: Mayya.
Allaah SC sareeyee wuxuu yidhi:

{يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنْ تَتَّقُوا اللَّهَ يَجْعَلْ لَكُمْ فُرْقَانًا وَيُكَفِّرْ عَنْكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ}:

**( Kuwa (XAQQA) Rumeeyoow haddaad ka Dhawrsataan Eebe wuxuu idiin yeeli Faraj (iyo Nabadgalyo) wuxuuna Asturi Xumaantiinna (Dambigiinana), Wuuna idiin Dhaafi, Eebana waa mid u saaxiib ah Fadli Weeyne ).**

## 23-INAAN MALA AWAALEEYSTAY ARIN MARKAASNA KU DHAGNAANTA AAN KU DHAGAHAY MANHAJKAANI II KORDHAY:

Ee ma mala awaali kartaa arinkaas, igu sharaf inaad aqrinta waxaan mala awaashay kaasoo an meel Cidlo ah ka imaanin, balse ku yimid Doodo dhaadheer aan la galay kuwa ka soo horjeeda Manhajka Al-Qaacidah, oo waxaan galay Doodo badan, Waxaana kamid ahaa kuwaan la galay Doodaha mid si Maamuus iyo Sharaf leh u Doodaaya, iyo kuwo uga dhaw Doqonnimada iyo Fudeeydka, inta la rabay ineey u dhawaadaan Dhimrin iyo Dulqaad, inbadanna waan ku dhibanaa Dooda aan la galo, Mararka qaarna waxaan ka doorbidi lahaa Xabsiga si aan u maqlin Hadaladooda qaar, markaas kadib ayuu igu dhashay Malahaan oo aan u bandhigay Dadkaan ku kalsoonaa iguna raaceen:

Waxaan idhi: [bal ku fikir anigoo la doodaaya mid kamida ah kuwa naga soo horjeedo ilana socdaan qaar kamida ah Mujaahidiinta; maxaa yeelay ruuxa iga soo horjeedo asigaba wuxuu wataa kuwo ka didinayya Al-qaacidah, hadaba ila mala'awaalo anagoo Fadhino Fadhi weyn isla Fadhigaasna ay fadhiyaan Haween Dhowrsoon oo ay soo wakiisheen Haweenka, kuwaasoo ay kufsadeen Mareykanka iyo Israa'iil, sidoo kale Fadhiga ay Fadhiyaan ku Wakiil ka ah Madaxda Carabta o dhan, ayna naga war dhoowrayaan Ummado fara badan, aniga iyo Asxabteeydana aan dhaheeyno; "Jihaadka Xiligaan waa Fard Ceeyn burburinta Saldhigyada Mareykankana meel walbo ha ku yaalaanee waa Hadaf Sharci ah, Madaxda oo dhanna waa in la Idib siibaa lagana qaadaa Madaxtinimada; Maxaa yeelay waa Garbaha Mareykanka hadii ayaga iyo Lacagohooda la'aanteedana ma Awoodi laheyn Mareykanku inuu sii wado Dagaalkey nagula jiraan", Ummadana ay sidaas u Fahanto, kan iga soo horjeedo iyo Asxaabtiisana ay dhahaan: "Jihaadka ma ahan Fard Ceeyn, Saldhigyada Mareykanka ee ku yaala Dhulalka Carabta iyo Islaamkana waa Xaaraam in lagu Xad gudbo; maxaa yeelay waa kuwo na amaan galay, Madaxda Carbeedna waa Madax Sharci ah, in lagu baxoo lala dagaalamana waa Xaaraam" Ilaah baan kuugu dhaariyayee Walalka Iimaankoow: Yaa u Janjeersanayo Hadalkeena, Yaana u Janjeersanayo Hadalkooda, Haweenka Dhoowrson, ee waayay Ehelkooda iyo Guryohooda ma anageey nala saf noqonayaan mise ayaga ayey la saf noqonayaan? Mareeynkanka iyo Madaxda Carbeedna kee bay ku farxi doonaan Ma hadalkeena mise hadalkooda? Kana waran hadii Ummadoo dhami sidaas wax u fahanto? Arinku waa arin Cad oo Ceeyryaamo laheyn, hadii wali aad wareersantahayna, daboolna uu kaa saaranyahay Ogaanshaha Xaqqa, Waxaan ku dhahayaa: ka tag Weyneynta Culimada, iskana daa Fikirka Irjaaga; Maxa yeelay asagaa aya keenay Daboolka kaa saaran Qalbigaaga, Alle ka bari inuu ku waafajiyo Wanaaga kuna dadaal ka cabsiga Alle SC.

Wuxuu yidhi Abul Cataahiyah:

Alle ayaan ku dhaartay Dhulmiga waa wax Xun***
kii wax Xumeeyayna asagaa Daalimka ah
Abaal mariyaha Maalinka Abaal marinta ayaan u wada soconaa***
Alle SC agtiisa ayeyna ku kala bixi kuwa is heysta
Maalinka Qiyaamo ayaad ogaani markaan kulanno***
birito ayaana Alle agtiisa ogaan Kan Dulmiloowga ah].

## 24-INAAN U FIIRSADAY SI XEELI DHEERI LEH XAALADDA UMMADA ISNA IDHI: HADII DADKA QAARKOOD AY NOLOL KU DAMBEYN LAHEEYD YEY AHAAN LAHAAYEEN?:

Waxa igu kalifay inaan Al-qaacidah ku saf noqdo waa inaan Fiiriyay oo aan uu kuur galay Xaalada Ummada ay ku sugan tahay, Anigoo isa soo hor dhigaya Qabsashada Kirishtanka ay na qabsadeen, Weerarkooda iyo dul wareegooda ay nagu hayaan ayaga iyo Shaqaalohooda Sirdoonada, Waxaan kaloo isa soo hor dhigay Masaajiddeena la Dumiyay, Masaaxifteena la Jarjaray, Guryeheena la Dumiyay, Dumarkeena la Kufsaday, Dhiigeena Qubanaya ee ka socda Ummadeena Islaamka ah, Kolkaa baan is idhi: bal ka waran hadii ay Saxaabada iyo Taabiciinta noolaan lahaayeen: Toloow maxey sameyn lahaayeen? Ma waxeey aqbali lahaayeen Nolosha Liidnaanta kana door bidi lahaayeen Shahaadada? Soo Khaalid uma qorin Furus: [Waxaa ila socda Ciidan u Jecel Dhimashada sida ay Faaris u Jeceshahay Khamrada] Ka raadi Tuxfatul Culamaa' Bi tahdiibi Siyar Aclaam Al-Nubalaa' Bogga 640-aad>,
soo ma isla wadi jirin in badanoo kamida ah Culimada Ummada Jihaadka iyo Cilmiga?
Wuxuu yidhi Muxammad bin Abii Xaatim: [Waxaan arkay Maalin maalmaha kamida ah Muxammad bin Ismaaciil Al-Bukhaarii asagoo Dhabarkiisa ku san deecsaday, anagoo joogna Farbar markuu qorayey Kitaabkiisa Tafsiirka, asagoo isku daaliyay raadinta Xadiith, markaasaan ku idhi: Waxaad dhahdaa: Ma aanan ku dhaqaaqin Fal halahaan soo caqli yeeshay aanan Cilmi aheeyn, hadaba waa maxay Faa'idada Sandeecsiga? Kolkaasuu igu yidhi: *"Waan soo daalnay maanta waxaana hadda Joognaa Furin kamida ah Furimaha, waxaana ka cabsaday inuu arin kamida ah arimaha Cadawga soo cusboonaado, waxaana is idhi bal naso kadibna is diyaari, waa markaas haduu na soo kadiyo Cadawga waxaad ku Dagaalnatid oo Awood ah hel"*. Wuxuu yidhi: Wuxuuna ahaa mid aad iyo aad u shiish badan, Mana Xasuusti halaha aan la jiray asagoo Fallaar la gafay Hadafka Labo mar meehee, wuxuuna la heli jiray Hadafka Mar walbo, Gacantiisa dhulka ma dhici jirin] <Waxaad ka fiirisaa Tuxfat Al-Culamaa' Bi Tahdiibi Siyar Al-Nubalaa' Bogga 639-aad>.

Sufyaan Al-Thowri asna ma uusan ka raali noqon Madaxda Waqtigiisa jirtay, Wuxuuna la kulmi jiray arin uusan ka hadli Karin markaasuu DHIIG Kaadin jiray, bal ka warama hadduu Noolaan lahaa Maanta? Al-Caalim Yuunis bin Cabiidna markii uu dhiman rabay ayuu ooyay, markaasaa la weydiiyay waxa ka oohiyay? Wuxuuna yihi: Maxaa yeelay Lugeheyga ma u booroobin Alle dartiis.

Ma is leedahay Walaalka la Jecelyahoow in hadii midkood uu Noolaan lahaa, in uu Fatwoon lahaa Aqoonsashada Xukuumada "Callaawi" ee Murtaddada ah? Ama in uu Fatwoon lahaa Banaanshaha kamid noqoshada Ciidamada Booliska Ciraaq ee kala qeyb galay Ciidanka Mareeykanka Dagaalkooda daba galka Mujaahidiinta iyo Ugaarsigooda?.

Waxaana dhahayyaa Ducaadda u arka iney Sharci yihiin Madaxda Maanta jirta,

Waxaan leeyahay: Aaway ku dayashadiina aad ku dayan laheydeen Culimadii Salaf-ka ee Inkiri jiray Madaxdooda? Yuuna idinka reebin Aqoonsanaanta aad aqonsantihiin inaad ku Inkirtaan Taageeriddooda Mareeykanka iyo Israel, yeyna idinka hor istaagin inaad ku dhawaaqdaan Kalimadda Xaqqa ah.
Gabyaagiina wuxuu lahaa:

"Ilaah ha ku abaal mariyo Musiiboyinka Kheyroo dhan***Haba I dhadhansiisee Dhib markaan Liqaayo
Mana uga mahadinayo ilaa iney***iiga soocday Cadawgeyga Saaxibkeyga".

## 25-INAANAN JECLEYN ARKIDDA CAALAMKA ISLAAMIGA AH ASAGOO KU JIRA XAALAD ALQAACIDAH LA'AAN AH:

Ruux walboo u kuur gala Xaalada Musliminta manta ey ku jiraan waxaa sii kordhaya Xanuunkiisa iyo Murugadiisa Hurdana kuma ladi doono, Maxa yeelay Meeqa Ilmaa ku soo koray Agoonnimo, eyna Xanuunjisay Agoonnimada isagoo waayay Dhimrinta Aabihiis? Meeqa Garoobaa waysay Ninkeeda Dhadhamisaynay Adeyg Fudeyd kadib?

Walaalka Iimaankoow, Sideed dareemeeysaa adigoo Fiirinaya Xaaladda Dhul dhan oo ey Gumeysteen Yahuud iyo Kirishtan, Dhulka kalena ey gacanta ugu jirto Dhawaaghiidda?
Wax Shaki ah kuma jiro inaad Jeclaan doontid ruux walboo la dagaalama, Wadadoodana ka soo horjeesta, Dhiigoodana daadiya, Xumahoodana banaanka keena.
Shaki kuma jiro inaad Jeclaan doontid ruux kastoo ku noqda sida Laf dhuun gashay, iyo Riyo Xunoo Hurdada ka Haatisay, Ciidankoodana baab'iya, Nabad galyadoodana Gilgila.
Shaki kuma Jiro inaad Jeclaan doontid ruux kastoo ka Oohiya sida ey uga Oohiyeen Muslimiinta, Ilmohoodana Agoomiya sida ey Ilmeheena u Agoomiyeen, Hor u socodkoodana hor istaaga, Baab'iyana –Ilaah idinkiis- Qorshayaashooda, soo sidaas ma sameynin Mujaahidiintu? Uguna horeeyso Al-qaacidah? Hadaba ma jeclaan laheeyd Caalamka Islaamka inuu ahaado mid dhaawacan Har iyo Habeenna Aadaaraya Al-qaacidana eynan jirin?
Ma jeclaan laheyd aduunka oo uusan joogin Al-Mujaahid Al-Shaikh/ Usaamah bin Laadin Allaha dhoowree? Maxey naga qaadayaan badnaanshaha Dhabar jabiyaasha iyo kuwa na khilaafay? Wiligoodna ma u gargaareen Maxaarimta markii la baneeystay? Alla Fiicnaan laheeydaa hadeey ahaan lahaayeen sidaan:

Alla hadeynan u qaadin aano Qabiil***Diinta una Qiiroonin Sharafta
Oo eey ka dhoowrsadeen Ajirka markuu Dagalku qaraarto***ineey u aadaan ayagoo damacsan Qaniimo".

Ma waadan Jecleeyn Muslimow badnaanshaha Mujaahidiinta kuwaaso haduunan Allaah SC jirsiin laheyn, aad arki laheyd Yahuuda iyo Kirishtanka oo gumeeysanaya Magaalada iyo baadiyaha Islaamkoo dhan? Waxaa laga yaabaa inaad dhahdid haa waan Jeclahay badnaanshohooda laakin Al-qaacidah la'aan ayaan rabi lahaa!!!
Waxaan ku leenahay: Iska daa Naftaada Waxey Jeceshahay, ee waxaa loo

baahanyahay inuu Fikirkaaga ku dhisnaado Daliil oo uunan ku dhisnaanin waxaad rabtid oo ey Naftaadu ka hesho, Hadii aan u Fiirsanana Baaqyadaas qaarkood, waa baaqyada Xadgudubyada ku ah Mujaahidiinta, waxaan la kulmeeynaa in ey Dhayalsnayaan Jihaadka gabi ahan, oo ey Idibyada ka siibayaan Geed mireedka Jihaadka Gabi ahaan, ee m ahan arinka mid ku kooban Al-qaacidah kaliya.

Cadeeynta ugu weeyn ee cadeeyneysa Leexashadoodana waa ineey aad iyo aad u yartahay ka hadalka ey ka hadlaan Jihaadka, Mana ku guubaabiyaan Ummada, weyna dhayalsadaanoo weey yareeystaan, wexeyna Faafiyaan Ceebaha Mujaahidiinta, Weyna qariyaan Wanaagooda.

Walaalayaal u dhimriya Naftiina oo badbaadsada, Dagaalkiina aad kula jirtaan Mujaahidiinta waa uun Xasanaatkiina aad u Hadiyeyneysaan, Waxaadna ogaataan in Allaah SC uu yahay mid ilaalinayya Diintiisa, una Hiilinayya Awliyadiisa Fudeydna uga dhigaya Jihaadka, Ahlu Xaqqana ma dhibo ruuxii ka soo hor jeesta ama khilaafa ilaa Amarka Alle SC ka imaanayo.

Waxaana idin weydiinayaa: Hadii ey Mujaahidiintu yihiin khawaarij iyo kuwo Qaloocan!! Hadaba aaway Raayadiina iyo Jihaadkiina?

Ma noo sheegi kartaan inaad leedihiin Raayo kuwiinaan Xadgudubka badan, Maxaad u yeelan la'dihiin Jamaaco Jihaada adinkoo sheeganaya inaad tihiin kuwa Xaqqa ku sugan? Nabigana SCW wuxuu inoo sheegay in Jihaadka uu Soconayo, hadaba hadii eey saas tahay waxaa idiin Furan Labo midkood:

1) Inaad dhahdaan ma jiro Jihaad Dhulka dushiisha ka jiro oo aad sidaas ku khilaaftaan Daliilo fara badan.
2) Inaad dhahdaan Haa wuu jiraa Jihaad, oo aan dhahno: Meel walbo soo ma ahan? Hadii aad Meel Xadidaanna, aan idin dhahno: Aaway joogitaankiina? Mana Cayimi kartaan meel gaar ah.

Hadaba Walaal ma garatay oo ma Fahantay Qaladkooda iyo ku dhiiranaantooda ey ku dhiiranayaan Mujaahidiinta?!!

## 26-INAAN KA HELAY FARXADDA DHABTA AH WADADAAN KABADAN INTAAN KA HELAY WADOOYINKA KALE:

Ruuxa qaada Wadada ku Toosnaanta Diinta Alle SC, wuxuu helaa Farxad dhab ah, Faarxadaas waxey ku kala duwantahay hadba sida uu ruuxa ugu Adadag yahay Diintiisa, iyo hadba uu ugu dhawyahay Xaqqa, Sidaas ayaana ku helay Farxadda ugu weyneyd aan ku helo Wadadeyda; Maxa yeelay waxaan helay Walaalo Alle dartiis kuwaasoo si wacan u garanayya Walaaltinimada, Waxaana kamida ah Farxadda ruuxa uu ku helo Dunida Sedax Walxood sida uu sheegay Abul-Munkadir: [Wax ka haray Macaanka Dunida ma jiro aanan ka aheyn Sedax shay: Salaatu leylka, La kulanka Walaalaha, iyo Salaada Jamaacada] <Waxaad ka eegtaa Ixyaa'ul Culuum Al Diin 1/358>.

Waxaana leeyahay Jamaacaatka kale: Ma aadan u macaansanin Walaaltinimada Alle Dartiis sida loo baahnaa, mana ogaan karo arinkaas ilaa ruuxii Labada Wado soo maray, balse ruuxii Wada kaliya maraa oo wadada kalena arkin ma ogaan karo arinkaas.

Sideenan u heleeyn Farxad, ruux kastoo maraa Wadadaanna uu maray Wadada Jihaadka, ka ahaato Jihaadka lala Jihaado Yahuuda, Kirishtanka, iyo Murtadiinta, Jihaadkana sidoo kale wuxuu qaboojiyaa Laabta, wuxuuna yiri Nabigeena SCW: "Jihaadka wadada Alle Sareeyee ku sugnaada, Maxaa yeelay waa Albaab kamida ah Albaabada Jannada uu Alle SC ku tagsiiyo Hammiga iyo Murugada" Waxaa wariyay Axmad Lafdigana asagaa iska leh, Waxaana wariyay Dad kalsooni ah, Waxaana kaloo wariyay Al-Dhabaraanii Kutaabkisa Al-Kabiir, Xaakimna wuu Saxiixiyay Sanadkiisa, Shaikh Al-baanina wuxuu ka yiri: "Wuxuu ku saxiix yahay kuwo kale oo lamida".

Sidee ayaanan ku heleynin Farxad anigoo soo nooleynaya Caqiidada Al-Walaa' Wal Baraa', taasoo ay Dileen dadka badnkood ayagoonan Dareemeynin?.

Sideena u heleeynin Farxad anigoo kamida Jamaaco u diiday Mareykanka iyo dabadhilifyadooda Hurdoo dhan?.

Sideena u heleeynin Farxad anigoo ku hoowlan Shaqo an gaalada kaga caraysiinayo? Allena SC wuxuu yidhi:

:{مَا كَانَ لِأَهْلِ الْمَدِينَةِ وَمَنْ حَوْلَهُمْ مِنَ الْأَعْرَابِ أَنْ يَتَخَلَّفُوا عَنْ رَسُولِ اللَّهِ وَلَا يَرْغَبُوا بِأَنْفُسِهِمْ عَنْ نَفْسِهِ ذَلِكَ بِأَنَّهُمْ لَا يُصِيبُهُمْ ظَمَأٌ وَلَا نَصَبٌ وَلَا مَخْمَصَةٌ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلَا يَطَئُونَ مَوْطِئًا يَغِيظُ الْكُفَّارَ وَلَا يَنَالُونَ مِنْ عَدُوٍّ نَيْلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمْ بِهِ عَمَلٌ صَالِحٌ إِنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ}.

**(Kuma habboona (uma bannaana) reer Madiino iyo kuwa gaararkeda ah oo Baadiyaha Carbed ah iney ka gadaal maraan Rasuulka Eebe ooy kana Jeclaadaan naftooda Naftiisa, illeen wixii ku dhaca oo oona, ama dhiba ama gaajo ah Jidka Eebe dhexdiisa ama meeshey ku joogsadaan oo Cadho galin Gaalada iyo waxay Gaadhsiiyaan Colka (Dhamaan) waxaa looga Dhigi camal suuban, Eebana ma halleeyo Ajirka samo Falayaasha).**

Sideenna u heleynin Farxad anigoo dhex jooga Koox aan ka raali noqday ayada iyo Mujaahidiinta kale ee Xabsiyada Cadawga loo dhiibo, Qoladaasoo Cara galisa Dhabar jibiyaasha iyo kuwa khilaafsan?.

Sideena Farxad u heleeynin anigoo dareensan inaan Nafteyda iyo Nabad galyadeyda ku Qatar galinayya Jihaadka, anigoo ku quman wixii uu Alle SC na amray? Alle SC wuxuu yidhi:

:{وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَلَا مُؤْمِنَةٍ إِذَا قَضَى اللَّهُ وَرَسُولُهُ أَمْرًا أَنْ يَكُونَ لَهُمُ الْخِيَرَةُ مِنْ أَمْرِهِمْ وَمَنْ يَعْصِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَالًا مُبِينًا}.

**( Kuma haboona (umana banaana) nin Mu'min ah Marka Eebe iyo Rasuulkiiisu wax xukumiyaan Inay khiyaar u yeeshaan amarkooda, ruuxiise caasiya Eebe iyo Rasuulkiisa wuxuu dhumay dhumid Cad ).**

Faraxadna ma ahan Markab Weyn, Guri Qurux badan, ama Nolol Badhaadhe ah, adigoo ku hoos Nool Liidnaan kuna raali noqoneysid Dulmiga, Laguuguna libsanayyo Liidnaan, ee Farxadda waa Ereyo Sharafan, Falal Sareyn mudan, Raayo Taagan, Madax kor ah, Farxad dhanna waa Dhimasho lagu dhinto Seef ee ma ahan Nolol lagu hoos noolaado Jeedal hoostiis, Wuxuna yiri Gabyaagii:

"Mabda'eyga waa in Liidnaanta cid kale eey mudantahay***Sharaftana aan aniga iyo Ummadeeydu leenahay
Ma aqbalo Liidnaan mana Joogi meelaha Xun***Dhimashada waqtiga Liidnaantana waa waxaan raadiyo".

## 27-BOORIN IYO KA CABSIIN AAN LA KULMAY SI AAN UGA TAGO WADADAAN:

Markii aan Wadadaan raacay Wadada Jihaadka waxaa iga hor imaaday Jidgooyooyin badan oo ey ka mid yihiin:
1- Boorin:
Waxaa leygu booriyay inaan ka tago oo aan ka haro, Waxaana leygu yiri: Waxad leedahay Ixtiraam, Waxaadna hogaamineeysaa Dacwo, Hadaba maxaad Isugu Wasaqeeyneeysaa kuwaan?! Waxaana ka mid ahaa Waxa ley soo bandhigay: Lacag si dahsoon leygugu so bandhigay.

2- Ka Cabsiin:
In leygaga Cabsiiyo in dadka ay i wada garanayaan oo ey iska kay ilaalin doonaan, Ina Nacayyan, Eyna iga Xiri doonaan Masaajidooda iyo Wadamadooda.

Waxaa kaloo ka mid ahaa waxa leygu Cabsiiyay Handadaad in la i Xiri doono, La i dili doono, Qaar kamida ah Asbaabaha Rizqiga aan waayi doono, sidoo kale waxaa la iigu Imtixaanay inaan Hal bil oo dhameeystiran aan wax wici waayo, la kulmi waayo, lana shaqeyn waayo Walaaleheyga Al-qaacidah ka mid ahaa.

Balse ruuxa Xaqqa ku taagan waa qasab in la Imtixaano, gaar ahaan markuu Cadawga Gacan sareeyo, Alle Sareeyee wuxuu yidhi:
:{أَحَسِبَ النَّاسُ أَنْ يُتْرَكُوا أَنْ يَقُولُوا آمَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُونَ * وَلَقَدْ فَتَنَّا الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَلَيَعْلَمَنَّ اللَّهُ الَّذِينَ صَدَقُوا وَلَيَعْلَمَنَّ الْكَاذِبِينَ}.

**( Ma waxeey u maleyeen Dadku in loogaga tagi inay dhahaan waan rumeeynay oon la Imtixaaneeyn (2) Dhab ahaan yaan u Imtixaannay kuwii ka horreeyay, Eebana wuu muujin kuwii run sheegay, wuxuuna muujin kuwa beenloowga ah ).**

### 28-INEY YIHIIN KUWA UGU FOG XURGUF QABIILEEDKA:

Al-qaacidah Ilaah mahadiis waa dadka uga Fogaan badan Xurguf qabiileedoo dhan, Cadeeynta taasina waxaa ku Filan in Al-qaacidah –oo Carab ah- ay beyco la galeen Al-Mullah Muxammad Cumar –Allaha dhoowree- asagoo Carab aheyn, Waxaana ka arkay Dhalinyarada Dhulkeena joogta, ayagoo iska Hilmaamay Xurguf qabiiloo dhan markey ka soo tageen Jamaacaatka qaarkood kuna soo biireen Mujaahidiinta.

Annaga reer Yaman hadaan nahay ruuxii nala noolaado wuxuu Carfinaa Xurguf Qabiileed u dhexeeysa Woqooyi iyo Koonfur, ilaa Neceybka ka gaaray qaar kamida ah Ehlu Diinka, balse Walaalaha kamidka ah Al-qaacidah aad ayey uga Fiicanyihiin, mana dhahayi iney ka Barax tiranyihiin Xurguf oo dhan, oo wey jirtaa balse aad ayey u yartahay aad ayaana loo Qurmooneystaa dhexdooda.

In laga Barax tirnaado lagana Nadiifsanaado Xurguf kasto waa arin Muhiim ah, oo wuxuu ku soo wariyay Bukhaarii Saxiixiisa in Jaabir bin Cabdillaahi –Allah ha ka wada raali noqdee- uu yidhi: Waxaan aheyn Duulaan, markuu yiri Sufyaan: Hal mar Hal Ciidan, markaasuu Nin kamida ah Muhaajiriinta Dhabarka ka dharbaaxay Nin kaloo kamida ah Ansaarta, kolkaasuu Ansaarigii yiri: War yaa Ansaar aheey. Kii Muhaajiriga ahaana yiri: War yaa Muhaajiriin aheey. Markaasuu maqlay Rasuulkii Alle SCW hadalkaas oo uu yiri: "Waa sidee waxaan maqlaayo Yeeritaanka Jaahiliyadee?" Waxeey dhaheen: Rasuulkii Alloow Nin kamida ah Muhajiriintaa Dhabarka ka dharbaaxay Nin kaloo kamida Ansaarta. Wuxuu yidhi SCW: "Ka taga waa mid Qarmuun ehee".

Wuxuuna Muslim ku soo aroriyay Saxixiisa in Abuu Hureeyra –Allaah ha ka rali noqdee- uu yiri: Nabiga SCW ayaan maqlay asagoo dhahayya: "…Ruuxiina lagu dilaa raayad Indha la', asagoo u carooday Xurguf Qabiileed ama u Dagaalamay ayada darteed Kama mid ahan Ummadeeyda".

### 29-SIYAADADOODA DAGAALKA AAWGEED:

Mujaahidiinta guud ahaan, Al-qaacidah gaar ahaan –Alle Mahadiis- ma u maareeyaan Dagaalada ay kula jiraan Kirishtanka iyo Kalkaaladiisa si dhex yaal ah, ee waxey ka leeyihin Siyaasado Dagaal, oo waxey ka lahaayeen Dagaalkoodaan Ahdaaf kala duduwan, waxaana kamida:

1- Rididda qaar kamida ah Awooda Mareeykanka, iyo ku abuuridda Kalsooni Muslimiinta dhexdooda ah ayadoo:

B) La feydayo Wareega madaxa loo saaray Mareykanka ee Warbahineed ineey tahay Awood aanan la Jibin Karin.

T) Ku qasbidda Mareeykanka iney Dagaalkeeda ku wajahan Islaamka badasho, kana badasho Dagaalka Wakaaladeed ayadoo si Shaqsi ah isu keento goobta Dagaalka.

2- Kabidda Qasaaradaha Nafeed ay dhex tiimbatay Xarakada Cusboneeysiinta

